אינסטיטוט פאַר ווייסרוסלענדישער קולטור
ידישער אָפּטייל.

INSTITUT DER WEISSRUTENISHEN KULTUR
Jiddische Abteilung.



# ביולעטען

פונם ידישן אפטייל פון אינסטיטוט פאר
ווייסרוסלענדישער קולטור

**№ 2.**

אויסגאַבע פונם אינסטיטוט פאַר ווייסרוסלענדישער קולטור
מינסק—1926.

# אַדמיניסטראַטיוו־פֿינאַנציעלער באַריכט פֿון דעם יידישן אָפּטייל.

אינם אַפּאַראַט פֿון דעם אָפּטייל האָבן אין 1925/26 יאָר געאַרבעט פֿאָלגנדיקע כאַווירים. אַלס ערשטער פֿאַרטרעטער פֿון פֿאַרוואַלטער פֿון דעם ייד־אָפּטייל איז באַשטימט געוואָרן דער כ׳ מישקאָווסקי, וועלכער האָט געאַרבעט פֿון 9־טן פֿעווראַל ביז אַפּרעל 1925.

פֿון 23־טן מאַרץ 1925 איז דער פֿאַרוואַלטער פֿונם אָפּטייל דער כ׳ אָרשאַנסקי. פֿון 15־טן יול 1925 איז דער פֿאַרטרעטער פֿון פֿאַרוואַלטער געווען דער כ׳ פֿרישמאַן, פֿון 1־טן נאָיאַבר 1926 — דער כ׳ ווייננער.

מיט די סעקציעס האָבן אָנגעפֿירט: מיט דער היסטאָרישער — דער כ׳ סאָסיס, מיט דער לינגוויסטישער — דער כ׳ ווייננער, מיט דער ליטעראַרישער — דער כ׳ אויסלענדער, מיט דער קאָנט־קענטעניש־אַרבעט — דער כ׳ אַלעקסאַנדראָוו (אינסטרוקטאָר פֿון דער יידישער אַרבעט, מיטגליד פֿון דער צענטראַל־ביוראָ פֿאַר קאָנטקענטעניש). אין דער שפּיץ פֿון דער אונטערקאָמיסיע פֿאַר רע־וואָלוציאָנערער באַוועגונג איז געשטאַנען דער כ׳ אָרשאַנסקי.

אַלס טעכנישער רעדאַקטאָר האָט געאַרבעט דער כ׳ בהאָנשטיין, אַלס געשעפֿטפֿירער — דער כ׳ ל. דושמאַן.

דער יידישער אָפּטייל ציילט 10 ווירקלעכע מיטגלידער: 1) ב. אָרשאַנסקי, 2) מ. ווייננער, 3) י. סאָסיס, 4) ס. אגורסקי, 5) א. אָשעראָוויטש, 6) כ. האָלמשטאָק, 7) ש. ריוועס, 8) ו. פֿרישמאַן, 9) נ. אויסלענדער, 10) ד. מאַץ.

מיטגלידער מיטאַרבעטער זיינען געווען 14.

1) א. וואָלאָברינסקי, 2) אז. פֿינקעל, 3) ה. אַלעקסאַנדראָוו, 4) ב. לעווין, 5) א. פּאָליעס, 6) ע. ריטשוק, 7) נ. יאַבראָוו, 8) נ. פֿרידמאַן, 9) ה. מייזעל, 10) ד. מאַרשאַק, 11) ר. בערנשטיין, 12) ר. בראָכעס, 13) ע. סאַוויקאָווסקי, 14) מ. עפֿראָן.

דער צעטל פֿון מיטגליד־קאָרעספּאָנדענטן ווערט באַשטעטיקט.

זיצונגען האָט דער ייד־אָפּטייל געהאַט — 14.

עפֿנטלעכע אַרויסטרעטונגען אין פֿולן באַשטאַנד — 2 אין מינסק און איינע אין וויטעבסק.

## פֿ אַ ר ל אַ ג ־ אַ ר ב ע ט.

אין פֿאַרלויף פֿון יאָר זיינען אַרויסגעגעבן געוואָרן פֿאָלגנדיקע אויסגאַבן: 1) מ. ווייננער — „פֿאַרשט יידישע דיאַלעקטן". 2) „צייטשריפֿט", כ. 1. 3) נ. אויסלענדער — אז. פֿינקעל — „א. גאָלד־פֿאַדן". 4) מאַטעמאַטישע טערמינאָלאָגיע. 5) יוריד־ישע טערמינאָלאָגיע. 6) בוילעטען № 1.

וועגן דער „צייטשריפֿט" זיינען געווען אָפּרופֿן אין די „ליטעראַרישע בלעטער" (וואַרשע נומ. 117. „היינט" (וואַרשע) נומער 214. „פֿרייהייט" (ניו־יאָרק) פֿון 14־טן אויגוסט. „רויטע וועלט" (כאַרקאָוו) נומער 7 — 8. „שטערן" (כאַרקאָוו) 13 אָקטיאַבר 1926. „אָקטיאַבר" (מינסק) פֿון 4/XI. „שטערן" (מינסק) נומער 8 — 7. „טאָג" (ניו־יאָרק) נומער 4310 און אַנדערע.

## פֿ אַ ר ב י נ ד ו נ ג ע ן.

די קאָרעספּאָנדענץ פֿון דער אָפּטיילונג ווערט אילוסטרירט דורך פֿאָלגנדיקער טאַבעלע:

| | שפּראַכקאָמיסיע. | | ליטער. קאָמ. | | היסטאָר. קאָמ. | | פֿאַרשיידענע. | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | געשיקט. | באַקומען | געשיקט. | באַקומען | געשיקט. | באַקומען | געשיקט | באַקומען |
| פֿ.ס.ס.ר. . . . | 138 | 131 | 38 | 50 | 39 | 33 | 203 | 225 |
| אויסלאַנד . . . | 10 | 5 | 2 | 5 | 4 | 2 | 46 | 41 |
| סאַכאַקל . . | 148 | 136 | 40 | 55 | 43 | 35 | 266 | 249 |

דער ביודושעט פון דעם יידישן אפטייל פארן פארגאנגענעם יאר דריקט זיך אויס אין 23.771 רובל 84 קאפ. און לויט די באזונדערע פונקטן פון הויצאעס שטעלט ער זיך פאר אזוי:

1. געהאלט — 9497 ר. 64 ק. 2. אפעראציע-הויצאעס — 2600 ר. 3. פארלאג — 7500 ר. 4. ביבליאטעק — 300 ר. 5) וויסנשאפטלעכע עקספעדיציעס — 250 ר. 6. קאמאנדירונגען — 669 ר. 20 ק. 7. ווירטשאפטלעכע הויצאעס (באלייכטונג, באהייצונג, מעבל א. א. וו.) — 2675 ר. 8. קאנצעלארישע הויצאעס (פאסט א. א. וו.) — 280 ר.

---

# באריכטן פון די קאמיסיעס.

## היסטארישע קאמיסיע.

(אנפירער—י. סאסיס).

## ארבעט-פלאן.

די הויפט-אויפגאבן, וואס שטייען פאר אונדז, זיינען פאלגנדיקע:

1) די ארבעט אפן געביט פון יידישער סאציאלער געשיכטע, וועלכע איז קימאט אינגאנצן איגנארירט געווארן דורך דער אלטער יידישער היסטאריאגראפיע. דערמיט איז פארבונדן די געשיכטע פון יידישן לעבנשטייגער, וועלכער האט ביז אהער אויך ווייניק אינטערעסירט דעם יידישן היסטאריקער. 2) זאמלען ווייטערדיקע „רעגעסטן" פון רוסישע, ווייסרוסישע און פוילישע אויסגאבן בעטרעפנדיק צו דער געשיכטע פון יידן. 3) אויסנוצן די ארכיוו-ארבעט, וואס די ווייסרוסישע היסטאריקער פירן איצט אין געביט פון דער „ליטווישער מעטריקע" (אין מאסקווע), קעדיי צו באקומען נייע מאטעריאלן, וואס האבן א שייכעס צו יידישער געשיכטע אין ליטע און ווייסרוסלאנד*). 4) זאמלען און ווייטער באארבעטן מיסער-ספארים און כסידישע מאיסעס אף וויפל עס שפיגלט זיך אין זיי אפ דאס יידישע סאציאלע לעבן. 5) פירן ווייטער די זאמלונג פון באלמעלאכישע און קאהאלישע פינקאסים און פון חעספאגים („שאלות ותשובות").

אף אזא אויפן וועלן באשאפן די נויטיקע מאטעריאלן פארן קומענדיקן היסטאריקער פון ליטע און ווייסרוסלאנד. אחוץ דעם, באדינגען זיי שוין איצט די באדערפעניש פון דער יידישער סעקציע פון פעדאגאגישן פאקולטעט פון ווייסרוסישן מעלוכע-אוניווערסיטעט, אלס מאטעריאל פאר דער סעמינארישער ארבעט פון די סטודענטן. און דער לעצטער צייט פארבינדן מיר זיך אלץ מער מיט דער יידישער וויסנשאפטלעכער ארבעט אף אוקראינע, ווו עס איז פאראן אסאך מאטעריאלן, וועלכע זיינען ענג פארבונדן מיט דער געשיכטע פון יידן אין ווייסרוסלאנד. אבער ברייט אויסנוצן די עקאנאמישע מעטאדיקע פון די געשיכטע וואס וועט זיין פאר אונדז, וועט מעגלעך זיין נאר דאן, ווען אויך אין דער אוקראינער וויסנשאפט-אקאדעמיע וועט זיך אנהייבן אן ארבעט אפן געביט פון יידישער געשיכטע. מ'איז נויטיק צו שאפן אין ווייסרוסלאנד נאך א קארעספאנדענטן-נעץ, וועלכע זאל באדינען אויך די היסטארישע קאמיסיע.

זעלבסטפארשטענדלעך, אז די אנגעוויזענע אויפגאבן וועלן קאנען פארווירקלעכט ווערן נאר דאן, ווען אונדז וועט זיך איינגעבן צוציען צו אונדזער ארבעט נייע וויסנשאפטלעכע קויכעס.

## פינקאסים-מאטעריאלן.

איינער פון די צילן, וואס די היסטארישע קאמיסיע האט זיך געשטעלט, — אויסנוצן די וויכטיקסטע ארכיוו-מאטעריאלן פון דער לענינגראדער יידישער היסטאריש-עטנאגראפישער געזעלשאפט — איז אין אלגעמיין דערגרייכט געווארן. א גאנצע ריי אויספירלעכע אויסצוגן פון פינקאסים (באלמעלאכישע און קאהאלשע) זיינען געמאכט געווארן און איבערגעזעצט געווארן דורך י. ראזענבערג.

כוץ די פינקאסים, וועלכע זיינען שוין אויסגערעכנט געווארן אין אונדזער ערשטן בולעטען, זיינען נאך צוגעקומען זייער אינטערעסאנטע מאטעריאלן פון נאך א פאר פינקאסים (פון צוויי ווייסרוסישע שטעטלעך טאלאטשין און איוועניץ), וועלכע ווערן איצט איבערגעזעצט אף יידיש.

---

*) ווי עס איז באוואוסט באשטייט דער רוסיש-יידישער ארכיוו (רוסיש) פון פראפעסאר בערשאדסקי (3 בענדער) מערסטנטייל, פון דאקומענטן, וועלכע זיינען גענומען פון דער ווילנער „ליטווישער מעטריקע". נאר די ארבעט איז דערפירט ביז די 70-קער יארן פון 16-טן יארהונדערט.

מיר האפן אויך אויסנוצן פאר אונדזער ארבעט דעם פערטן באנד פון בערשאדסקים ארכיוו, וואס דער פארשטארבענער פראפ.. ס גאלדשטיין האט צוגעגרייט צום דרוק פאר דער לענינגראדער יידישער היסטאריש-עטנאגראפישער געזעלשאפט.

קלענערע רעזולטאטן האָבן געגעבן אנדערע פּרוון צו באַקומען פּינקאָסים אַף די ערטער. נאָר אין מינסק האָט זיך איינגעגעבן איבערצושרייבן אַ גרויסן טייל פון אַ מינסקער קאָהאַלשן פּינקעס פון דער ערשטער העלפט 18-טן יאָרהונדערט און צו מאַכן די נויטיקע אויסצוגן פון צוויי פּינקאָסים: פון כעווּרע „שואבו מים" (וואַסערטרעגער) און מאַליאַרעס פון 19-טן יאָרהונדערט.

פון מאַליעוו האָט מען אונדז געבראַכט דעם אָריגינאַל פון אַ באַלמעלאָכישן פּינקעס פון 19-טן יאָרהונדערט, וועלכער געפינט זיך אין אונדזער אַרכיוו.

פון אַנדערע ערטער האָב; מיר באַקומען אויסצוגן פון אייניקע פּינקאָסים.

## „שאלות ותשובות".

די אַרבעט אָפּן געביט פון זאַמלען און איבערחזרן ראַבאָנישע רעספּאָנסן („שאלות ותשובות") גייט גאַנץ אינטענסיוו. אַחוץ אונדזערע צוויי שטענדיקע מיטאַרבעטער י. ראַווחעבע און ב. שולמאַן, איז נאָך צוגעצויגן געוואָרן צו דער אַרבעט י. מאַנים (דער געוועזענער ביכאָווער ראָוו, וועלכער האָט זיך מיט אַ יאָר צוויי צוריק אָפּגעזאָגט פון ראַבאָנעס און נוצט איצטער אויס זיין גרויסע ערודיציע פאַר אונדזערע וויסנשאַפטלעכע צוועקן).

אַ גרויסער טייל רעספּאָנסן פון די באַוווסטע פוילישע ראַבאָנים זיינען שוין אויסגעשעפּט. איצט ווערן צוגעצויגן רעספּאָנסן פון אַנדערע, ווייניק באַוווסטע ראַבאָנים.

ביז היינטיקן טאָג האָבן מיר מאַטעריאַל פאַר העכער 30 דרוקבויגן (העברעישער טעקסט צוזאַמען מיט דער יידישער איבערזעצונג) און מיט יעדן כוידעש קומען צו נייע מאַטעריאַלן.

מיר אַרבעטן איצט אויס אַ פּלאַן פונם ערשטן רעספּאָנסן-זאַמלונג, וואָס ווערט צוגעגרייט צום דרוק, צוליב דעם איז דער פאַראַנענער מאַטעריאַל סיסטעמאַטיזירט און צוטיילט געוואָרן אַף פאַרשיידענע טיילן.

אין דער ערשטער זאַמלונג וועלן אַריינגיין „שאלות ותשובות", וואָס האָבן אַ שייכעס צום יידישן סאָציאַלן לעבן. אין דער הינזיכט ווערט, לעמשל, אָנגעמערקט פאָלגנדיקע פּראָגראַם: דאָס לעבן פון קאָהאַל און זיין פאַרוואַלטונג. די באַציונגען צווישן פאַרשיידענע טיילן פון דער יידישער געמיינדע: גווירים, לאַמדאָנים, מיטעלע און אָרעמע לייט, באַלמעלאָכעס, קלייקוידעש; קאָהאַלישע וואַלן, די לאָזונגען פון „רוב מנין", „רוב בנין" און „רוב ממון"; פאַרשיידענע שטייערן און אָפּצאָלונגען, זייער פאַנאַנדערטיילונג צווישן פאַרשיידענע שיכטן פון קאָהאַל; קאָהאַלישע „פּריווילעגיעס"; פּריוואַטע „פּריווילעגיעס" קעגן קאָהאַל; מאַכלויקעס אין קאָהאַל און אין שול, אַף וויפל זיי טראָגן אַ געזעלשאַפטלעכן כאַראַקטער; אַרענדע, שטייערן-קאָנצעסיע, „חזקה", „חזקת הישוב" און דער קאָהאַל; די פּרוון פון קאָהאַל צו רעגולירן דעם מיסכער, דעם קרעדיט, וואַליוטע-האַנדל, מאָס און וואָג, יאַקרעס; קליינע און גרויסע קעהילעס; באַציונגען צווישן יידן און גוים. „מוסרים", „משומדים" אין דער קאָהאַל. די אויסערע מאַכט, פּריצים און דער קאָהאַל.

עס איז זעלבסטפאַרשטענדלעך, אַז די דאָזיקע פּראָגראַם איז נאָך ניט קיין ענטגילטיקע. נייע רעספּאָנסן-מאַטעריאַלן דעקן אָפּט אויף נייע זייטן פון יידישן געמיינדע-לעבן, וואָס זיינען נאָך ווייניק באַקאַנט.

פאַרן צווייטן באַנד „צייטשריפט" קלערן מיר צו געבן אַ סעריע רעספּאָנסן פון יידישן פאַמיליע-לעבן, ספּעציעל פון די א ו מ ג ע ז ע צ ל ע כ ע פאַמיליע-באַציונגען, וועלכע זיינען ביז איצט קימאַט אינגאַנצן ניט אויסגעפאָרשט.

## אויספאָרשונגען פון אָרטיקע אַרכיוון.

מיר הייבן איצט אָן אַ סיסטעמאַטישע אויספאָרשונג פון די אָרטיקע אַרכיוון אין ווייסרוסלאַנד. דערווייל שטעלן מיר צונויף אַ רעשימע פון די מאַטעריאַלן, וועלכע געפינען זיך אין מינסקער און וויטעבסקער אַרכיוון.

עס איז צוזאַמענגעשטעלט (דורך ה. אַלעקסאַנדראָוו און א. פאַלייעס) אַ רעשימע פון די מאַטעריאַלן פון מינסקער קאָהאַל.

ל. דושמאַן האָט צוזאַמענגעשטעלט אַ רעשימע פון די מאַטעריאַלן, וואָס געפינען זיך אין מינסקער ווייסרוסישן מעלוכע-אַרכיוו, און וואָס האָבן אַ שייכעס צו יידן. די אַרבעט דאַרף אינגאַנצן פאַרענדיקט ווערן און דאַן וועט זיך באַקומען אַ קלאָר בילד וועגן די פאַרשיידנאַרטיקע יידישע מאַטעריאַלן, וועלכע געפינען זיך אין מינסקער אַרכיוו.

איצט ווערט צונויפגעשטעלט (דורך ה. אַלעקסאַנדראָוו) אַ רעשימע פון די יידישע מאַטעריאַלן פון אַרכיוו פון געוו. ווייסרוסלענדישער „גענעראַלגובערנאַטאָרסטווע", וואָס געפינען זיך אין וויטעבסק. צו אזא אַרבעט טרעט צו אויך אונדזער האָמלער קאָרעספּאָנדענט מ. ראַווינסקי.

## באַציִונגען מיט אַנדערע וויסנשאַפטלעכע אַנשטאַלטן און טוער.

שטענדיקע באַציִונגען שטעלן זיך בײַ אונדז אײַן מיט דער אָדעסער ייִדישער היסטאָרישער קאָמיסיע, וואָס עקזיסטירט בײַ דער ייִדישער אָפּטייל פֿון בילדונג-אינסטיטוט („אינאָ“), און אַרכיוו פֿון געוועזענער אָדעסער „גראַדאָנאַטשאַלסטווע“ איז פֿאַראַן באַדײַטנדיקע מאַטעריאַלן, וועלכע האָבן אַ שײַכות אויך צו ווײַסרוסלאַנד. אַף דיזאָזיקע מאַטעריאַלן אַרבעטן אָדעסער וויסנשאַפטלעכע טוער באַראָוואָי, בוזשעוויטש, סטריזשיק און אנד. אײניקע פֿון די הויפּטזאַכלעכע מאַטעריאַלן קלערן מיר אויסצונוצן פֿאַר דער „צײַטשריפֿט“.

מיט ווילנע האָבן מיר זיך פֿאַרבונדן דורך אַ רעגולמעסיקער קאָרעספּאָנדענץ מיט אַ יונגן ייִדישן היסטאָריקער, וועלכער האָט צוגעשיקט אַ ביבליאָגראַפֿישן מאַטעריאַל און אַן אַרבעט פֿאַר דער „צײַטשריפֿט“.

מיר זײַנען אויך אַרײַנגעטראָטן אין אַ קאָרעספּאָנדענץ מיטן באַוווּסטן ייִדישן היסטאָריקער מ. ווישניצער, וועלכער וועט נעמען אַן אָנטייל אין אונדזער „צײַטשריפֿט“. מיר זײַנען פֿאַרבונדן אויך מיט האָמעל און אַנדערע שטעט.

## מאַטעריאַלן פֿאַר דער „צײַטשריפֿט“.

פֿאַרן צווייטן באַנד „צײַטשריפֿט“ זײַנען דערווײַל אָנגעמערקט פֿאָלגנדיקע אַרטיקלען:

י. ס אָ ס י ס — דער ייִדישער סיים („ועד המדינה“) אין ליטע און ווײַסרוסלאַנד און זײַן טעטיקייט (צו דער סאָציאַלער געשיכטע פֿון ייִדן אין ליטע און ווײַסרוסלאַנד).

ש. ב אַ ר אָ וו אָ י — צו דער געשיכטע פֿון די ערשטע ייִדישע קאָלאָניעס.

ב. ש ו ל מ אַ ן — סאָציאַלע קעגנזאַצן צווישן ייִדישע קהילות.

פּ. ק אָ ן (ווילנע) — שיקט אונדז צו אַן אַרטיקל וועגן דער געשיכטע פֿון ייִדישער מלאָכע.

ד״ר לוריע גרייט צו אַן אַרבעט — „דער קלאַסן-קאַמף אין דער צײַט פֿון גזרות“.

בײַ מ. ווישניצער (בערלין) האָבן מיר באַשטעלט אַן אַרטיקל וועגן דער ייִדישער היסטאָריאָגראַפֿיע אין פּוילן פֿאַר די לעצטע יאָרן.

אַחוץ דעם איז אָנגעמערקט, אַלס מאַטעריאַלן און מיטטיילונגען: אַ נײַע סעריע „שאלות ותשובות“ (וועגן אומעטלעכע פֿאַמיליע-באַציִונגען), ווײַטערדיקע מאַטעריאַלן פֿון מינסקער קהל, אַ ביבליאָגראַפֿישע אַרבעט פֿון פּ. קאָן וועגן נײַע מאַטעריאַלן צו דער געשיכטע פֿון דער ייִדישער ווילנער געמיינדע און אַנדערע.

פֿאַרשטייט זיך, אַז ביז דער צווייטער באַנד „צײַטשריפֿט“ וועט אָפּגעגעבן ווערן אין דרוק, וועלן נאָך צוקומען נײַע אַרבעטן.

## ביבליאָגראַפֿישע אַרבעט.

אין צוזאַמענהאַנג מיט דעם, וואָס י. ראַזשעבע איז אײַנגעלאַדן געוואָרן אַלס ביבליאָגראַף, שטעלט זיך די היסטאָרישע קאָמיסיע פֿאַר אַן אויפֿגאַבע — ע נ ד י ק ן איבערצושרײַבן די ייִדיש-רוסישע ביבליאָגראַפֿישע מאַטעריאַלן, וואָס געפֿינען זיך אין אַרכיוו פֿון לענינגראַדער ייִדישער היסטאָריש-עטנאָגראַפֿישער געזעלשאַפֿט. דער גרעסטער טייל פֿון דעמדאָזיקן מאַטעריאַל איז שוין איבערגעשריבן. עס ווערן אויך אָנגעמערקט נײַע ביבליאָגראַפֿישע אַרבעטן אין לענינגראַדער אַזיאַטישן מוזיי און אין דער לענינגראַדער עפֿנטלעכער ביבליאָטעק.

## צוגרייטונג פֿון יונגע וויסנשאַפֿטלעכע טוער.

היינטיקס יאָר האָט די היסטאָרישע קאָמיסיע באַקומען די מעגלעכקייט אָנהויבן צוצוגרייטן נײַע וויסנשאַפֿטלעכע טוער. אַלס אַספּיראַנט בײַ דער היסטאָרישער קאָמיסיע איז איבערגעשלאָגט געוואָרן דער ב׳ ז. קאַניטשין, וואָס האָט געענדיקט די סאָציאַל-עקאָנאָמישע אָפּטיילונג פֿון ווײַסרוסלענדישן מלוכה-אוניווערזיטעט לויט דער ייִדישער סעקציע.

## קאָרעספּאָנדענטן פֿון דער היסטאָרישער קאָמיסיע.

אין פֿאַרלויף פֿון דער אַרבעט האָבן פֿאַר דער היסטאָרישער קאָמיסיע אויסגעפֿירט די אָדער יענע אַרבעט פֿאָלגנדיקע פּערזאָנען: 1) א. בוזשעוויטש — אָדעס, 2) אַבע לעוו — מאָסקווע, 3) ד״ר מ. ווישניצער — בערלין, 4) ש. קאַמסקי — ראַדאַטשאַוו, 5) ס. ראַמבאַך — פּאָלאָצק, 6) ב. גאַרזשאַטשיקאָוו — אושאַטשי, פּאָלאָצקער קרײַז, 7) פּ. קאָן — ווילנע, 8) היסט. קאָמ. — אָדעס, 9) ב. שולמאַן — לענינגראַד, 10) ל. האַרעליק — האָמעל, 11) ד״ר מ. לוריע — מאָסקווע, 12) ש. באַראָוואָי —

אָדעס, 13) כ. שויבעט — יאַנושפּאָל, בערדיטש. קרײַז, 14) א. גאָלוב — כאַרקאָוו, 15) מ. בראָכ־מאַן — קורסק, 16) טײַטלבוים — האָמליע, 17) א. לעוויצקי — מאַלין, קאָראָסטעשער קרײַז, 18) א. טשאַרני — באָברויסק, 19) ב. בערין — האָמליע, 20) י. ראַוורעבע — לענינגראַד, 21) מ. עריק — אליוואַ באַ דאַנציק, 22) מאַרגולים — מאָסקווע.

---

# ליטעראַרישע קאָמיסיע.

(אָנפירער—נ. אויסלענדער)

## אַרבעט־פּלאַן אויפֿן 1926־27 יאָר.

(א ו י ס צ ו ג)

דער אַרבעט־פּלאַן אויף דעם קומענדיקן יאָר קאָן תּכלית געבויט ווערן נאָר דעמאָלט, ווען מע שאַצט אָפּ די דערפאַרונג פֿונעם פֿאַרגאַנגענעם יאָר אַרבעט. פֿון דער אַרבעט אין יאָר 26 — 1925 לאָזט זיך מאַכן אַזאַ אויספֿיר, אַז עס קאָן אויך אויף ווײַטער גילטן די פּראָגראַם, וואָס איז אָנגעמערקט אין „בולעטען" № 1 מיט פֿאָלגנדיקן צוגאָב:

1) עס איז נייטיק פֿאַרשטאַרקן די אַרבעט אויפֿן געביט פֿון מאַטעריאַלן־זאַמלונג, איבער־הויפּט אַזעלכע, וואָס האָבן אַ נעענטלעכן ווײַסרוסלענדישן כאַראַקטער.

2) עס איז שוין געקומען די צײַט איבערצוגיין פֿון עפּיזאָדישע אַרבעטן צו דער גרונט־אַרבעט. וואָס שטייט פֿאַר דער ליט. קאָמיסיע, און דער ערשטער ריי צו דער אַקאַדעמישער אויס־גאַבע פֿון מענדעלעס ווערק.

I. קעדײַ צו פֿאַרווירקלעכן די ערשטע אויפֿגאַבע, מוז געטאָן ווערן פֿאָלגנדיקס:

1) עס מוז פֿאַרשטאַרקט ווערן די זאַמלערישע אַרבעט אויפֿן געביט פֿון פֿאָלקלאָר. דערבײַ פֿאַרבלײַבט גילטיק די פּראָגראַם, וואָס איז אָנגעמערקט אין „בולעטען" № 1.

2) עס דאַרף אויך אינטענסיווער געפֿירט ווערן די אַרבעט איבער דער געשיכטע פֿון דער ייִדישער בוכדרוקערײַ אין ווײַסרוסלאַנד.

3) א געווויסן אָרט דאַרף פֿאַרנעמען אויך די „געשיכטע פֿונעם לערער", ד. ה. די מאַטעריאַלן וועגן דער ביבליאָטעקן־צושטאַנד און דער לערער־סוויווע פֿון ווײַסרוסלאַנד איבערהויפּט פֿונעם אָנהייב XX יאָרהונדערט אָן.

II. קעדײַ די צוגרייטונג פֿון דער מענדעלע־אויסגאַבע זאָל ברענגען צו גוטע רעזולטאַטן, איז נייטיק:

1) פֿאַרבינדן זיך מיט דעם מענדעלע־מוזיי אין אָדעס און מיט דער ייִדישער ליטעראַרישער סעקציע פֿון אוקראַינישער אַקאַדעמיע אין קיעוו.

2) אָפּגעבן אין צווייטן באַנד „צײַטשריפֿט" אַ גרעסערן אָרט פֿאַר די אַרבעטן, וואָס האָבן צו טאָן מיט מענדעלעס שאַפֿן.

3) אָרגאַניזירן אַ שטענדיקע אַרבעט פֿון זאַמלען ביאָ־און ביבליאָגראַפֿישע מאַטעריאַלן, וואָס האָבן אַ שײַכות צו מענדעלען.

4) אײַנשטעלן אַ קאָנטאַקט אויפֿן געביט פֿון דער מענדעלע־פֿאָרשונג מיט דער ייִדישער שפּראַכקאָמיסיע בײַם „אינבײַסקולט".

5) אָנהייבן די דירעקטע צוגרייטונגס־אַרבעט איבער מענדעלעס „דאָס קליינע מענטשעלע".

6) אויסנוצן און באַאַרבעטן די מאַטעריאַלן פֿון דער עקספּעדיציע אין קאָפּוליע.

## באַריכט פֿון דער עקספּעדיציע אין מענדעלעס געבורט־שטעטל קאַפּוליע.

די עקספּעדיציע איז אַרויסגעפֿאָרן פֿון מינסק דעם 12־טן סעפּטעמבער אין באַשטאַנד פֿון 3 מענטשן: דער פֿאָרזיצער פֿון ליט. סעקציע, — נ. אויסלענדער, דער דיכטער א. כאַריק און דער מאָלער מ. אַקסעלראָד. לויט דעם פּלאַן פֿון דער אַרבעט, וואָס איז באַשטעטיקט געוואָרן דורך דעם ייִדאָפּטייל פֿון „אינבײַסקולט", האָט די עקספּעדיציע געזאָלט מאַכן אַן אָנהייב פֿאַר דער אויספֿאָר־שונג פֿון קאָפּוליע, אַלס אַ קוואַל פֿון מענדעלעס שאַפֿן, און גלײַכצײַטיק באַקאָנען זיך מיט דער עוואָלוציע, וואָס האָט דורכגעמאַכט אין די לעצטע יאָרן. אויפֿן ערשטן פּלאַן האָבן דערבײַ געדאַרפֿט שטיין די עטנאָגראַפֿישע אייגנטימלעכ־קייטן פֿון דער געגנט, די קולטורעלע פֿיזיאָנאָמיע פֿון דער שטאָט אַמאָל און הײַנט, די שפּראַכלעכע באַזונדערקייטן און דער אָרטיקער פֿאָלקלאָר.

די עקספּעדיציע האָט זיך דערבײַ געוואָלט האַלטן באַ דעם ריכטונג, וועלכן עס גיט צו דער אויספאָרשונג פון קאַפּוליע און דער געגנט מענדעלעס א צייט-כאַווער י. פּאַפּערנא (און זיינע זיכרוינעס) און מענדעלע אַליין.

די עקספּעדיציע האָט זיך אָפּגעשטעלט צוערשט אין סלוצק, ווו מענדעלע האָט, לויט זיין אייגענער שילדערונג (אין צווייטן טייל „שלוימע רעב כאַיִמס") פאַרבראַכט אַ היפּשע צייט אין זיין יוגנט. פונם באַזוך אין סלוצקער אַרכיוו האָט זיך אַרויסגעוויזן, אַז אַלע מאַטעריאַלן, וואָס קאָנען האָבן אַ שייכעס צו מענדעלעס צייט און ביז 1875 איינשליסלעך, זיינען אומגעקומען אין די יאָרן פון דער וועלט-מילכאָמע און בירגער-קריג. אין רעשטס פונם אַרכיוו געפינען זיך נאָר די מאַטעריאַלן פונם קרייז-געריכט, וואָס האָט זיך באַשעפטיקט אויך מיט קאַפּוליער איניאָנים (קאַפּוליע האָט געהערט צו סלוצקער קרייז). אָבער די צאָל געריכט-איניאָנים איז ביז גאָר קליין און קאָנען קיין גרויסן אינטערעס ניט האָבן. אין סלוצק האָט דער קונסטלער מ. אַקסעלראָד אָראָפּגעצייכנט די שול, ווו עס האָט, לויט אייניקע ידיעס, אָפּגעהאַלטן זיך מענדעלע, און אויך די מער כאַראַקטעריסטישע סלוצקער געביידעס.

נאָך סלוצק האָט די עקספּעדיציע באַזוכט טימקאָוויטש, אַ שטעטל ניט ווייט פון קאַפּוליע, ווו מענדעלע האָט פאַרבראַכט אַ לענגערע צייט אין זיין יוגנט. עס זיינען ווידער געמאַכט געוואָרן פאַרצייכענונגען פון אָרטיקן לאַנדשאַפט, עלטערע געביידעס. עס זיינען אויסגעפרעגט געוואָרן אייניקע מענטשן, וואָס האָבן געקאָנט געבן אומדירעקטע ידיעס וועגן מענדעלעס צייט. קיין דירעקטע איידעס פון מענדעלעס פאַרווילן אין טימקאָוויטש איז ניט געפונען געוואָרן.

אין קאַפּוליע האָט די עקספּעדיציע פאַרבראַכט לענגער, ווי אין די פריער-דערמאָנטע שטעט, צו דער אויספאָרשונג-אַרבעט האָט זיך איינגעגעבן צוציען די אָרטיקע לערערשאַפט, וועלכע האָט אַרויסגעוויזן אַ גרויסן אינטערעס צו דער עקספּעדיציע. די לערער, וואָס האָבן באַקומען באַשטימטע אינסטרוקציעס, האָבן אויפגעזוכט פיל מאַטעריאַלן, וואָס האָבן זיך געפונען אין רעשטס פון די אָרטיקע ראַטן-אַנשטאַלטן, דאָמראָזו סטאַטיסטישע מאַטעריאַלן. עס האָט זיך איינגעגעבן צו געפינען די מעטרישע ביכער, וואָס באַווייזן דעם וווקס פון דער קאַפּולער באַפעלקערונג, אָנהויבנדיק פון דער „רעוויזסקע סקאַזקע" אָן. אַ באַזונדערע אַרבעט האָט זיך געפירט אָפּן געביט פון באַקאָנען זיך מיט דער עטנאָגראַפישער און פאָלקלאָרישער אייגנטימלעכקייט פון קאַפּוליע. עס זיינען אָנגעזאַמלט געוואָרן אַ ריי מאַטעריאַלן, וואָס באַווייזן, אַז קאַפּוליע האָט באַשטימט געהאַט איר אייגענע פיזיאָגנאָמיע אין דער הינזיכט. גלייכצייטיק זיינען אויסגעפרעגט געוואָרן די לעבעדיקע איידעס פון מענדעלעס צייט. דערביי איז געלייגט געוואָרן דאָס געוויכט אויף די מאַטעריאַלן, וואָס האָבן אַ שייכעס צו קאַפּוליע פון מענדעלעס צייט, און ניט נאָר צו מענדעלען גופע. פראַגן פון עקאָנאָמישן צושטאַנד פון קאַפּוליע, איר אויסערגעווינטלעך-אינטענסיווע עמיגראַציע פון די 80-קער יאָרן אָן, דער באַזונדערער קאָלאָריט פון דער קאַפּולער געגנט — די אייניציקע געגנט פון „טשערנאָזיאָם" אין ווייסרוסלאַנד — די באַציִונגען מיט דער ניט-ייִדישער באַפעלקערונג — אָט דאָס אַלץ האָט מער-ווייניקער באַקומען אַ באַלויכטונג אין דער אויספאָרשונג, וואָס איז דורכגעפירט געוואָרן אין קאַפּוליע. אַן אָפּשאַצונג פון די רעזולטאַטן, וואָס די עקספּעדיציע האָט געגעבן, וועט, פאַרשטייט זיך, מעגלעך זיין ערשט דעמאָלט, ווען עס וועלן באַאַרבעט ווערן די מאַטעריאַלן פון דער דורכגעמאַכטער אַרבעט, אָבער עס לאָזט זיך אָנצונעמען שוין, אַז באַ דער ווייטערדיקער אויספאָרשונג וועט דאָס שטעטל מיט רעכט פאַרנעמען אַן אָנגעזעענעם אָרט צווישן די פאַקטאָרן, וואָס האָבן געווירקט אויף מענדעלעס שאַפן.

די געבראַכטע מאַטעריאַלן גיבן אַ מעגלעכקייט אַרויסצוגעבן אַ ליטעראַריש-קינסטלערישן אַלבאָם געווידמעט קאַפּוליע. אַ באַזונדערן אָרט דאַרפן דערביי פאַרנעמען די צאָלרייכע צייכענונגען, וואָס דער קונסטלער מ. אַקסעלראָד האָט אין קאַפּוליע פאַרטיק געמאַכט.

## „צ ײַ ט ש ר י פ ט".

פאַרן „צײַטשריפט" ב. II האָבן צוגעזאָגט אַרטיקלען פאָלגנדיקע פּערזאָנען:

1. נ. ש ט י ף — וועגן י. ליניעצקיס „פּוילישן יינגל".
2. א. ג ו ר ש ט יי ן — די מאַבאַקלען פון דער מענדעלע-פאָרשונג.
3. י. ד אָ ב ר ו ש י ן — שאָלעמאַלייכעמס דראַמאַטורגיע.
4. נ. א ו י ס ל ע נ ד ע ר — שאָלעמאַלייכעמס „סטעמפּעניו" (די צייט, דאָס ווערק און די וואַריאַנטן).
5. י. נ ו ס י נ אָ װ — די קינסטלערישע אַנטוויקלונג פון מענדעלעס „מאַסאָעס בינאָמין האַשלישי".
6. י. ג אָ ל ד ב ע ר ג — מענדעלעס סטיל.
7. אג. פ י נ ק ע ל — וועגן ש. בערנשטיינס אַ קאָמעדיע פון די 70-קער יאָרן.

### אלט-ייִדיש.

1. נ. שטיף — אַ געשריבענע ייִדישע ביבליאָטעק אין אַ ייִדיש הויז אין ווענעציע אין מיטן דעם 16-טן יאָרהונדערט (סאָף).

2. מ. עריק — אינווענטאַר פֿון דער ייִדישער שפּילמאַן-דיכטונג, (רעפּערטואַר פֿון ייִדישע וואַנדערנדיקע פֿאָלקזינגער אין דעם אויסגייענדיקן מיטלאַלטער).

## קאָרעספּאָנדענטן פֿון דער ליטעראַרישער קאָמיסיע.

1) גערשטיין א. — מאָסקווע. 2) בריזאָווסקי — בערדיטשעוו. 3) גאָלדשמיט — האָמליע. 4) טשערניאַק — האָמליע. 5) רובינשטיין — אָטוואָצק. 6) יערוסאַלימסקי — אָדעס. 7) קאַהאַן — כאַרקאָוו. 8) קופּערשמיד ש. — בעלאָצערקאָוו. 9) ראַבינאָוויטש ב. — בערדיטשעוו. 10) ווייגרייך ב. — ווילנע. 11) רימינזיק י. — אָדעס. 12) בזילין ש. — איזיקאָטסק. 13) ישאָגאַלאָוו י. — קלימאָוויטש. 14) ראַבינאָוויטש א. ש. — קיעוו. 15) פֿאַרבער ה. — האָמליע. 16) כאַראַק פּ. — באָברויסק. 17) בערזין ב. — האָמליע. 18) רעמעז ז. — אָרשע. 19) באַראַזאָי ש. — אָדעס. 20) ראָזנהויז מ. — מאָסקווע. 21) פּערנאַמין ב. — בעלאָצערקאָוו. 22) מעלצער ה. — מאָזיר. 23) סלוצקי ב. — קיעוו. 24) ציגבערג י. — לענינגראַד. 25) ניגער ש. — ניו-יאָרק. 26) קאַפּלאַנסקי מ. — לענינגראַד. 27) לאַפּשין ב. — מיכאַילאָווקע-פּאָסטאַלאָווע. 28) ראָזנצווייג י. — וויטעבסק. 29) שטיף נ. — קיעוו.

---

# ש פ ר אַ כ ק אָ מ י ס י ע.

(אָנפֿירער—מ. ווײַנגער).

## אַרבעט-פּלאַן אַפֿן 1926־27 יאָר.

# ל ע ק ס י ק אָ ל אָ ג י ע.

### אַקאַדעמישער ווערטערבוך.

1. אַרויסשרײַבן ביז 100.000 ווערטער פֿון דער שײַנער ליטעראַטור.
2. פֿאָרזעצן די עטימאָלאָגישע אַרבעט.
3. אויסאַרבעטן אַ אינסטרוקציע פֿאַר דער עטימאָלאָגישער אַרבעט.
4. זאַמלען פּראָווינציאַליזמען און פֿאַכווערטער. צוליב דעם 1) שאַפֿן אַ ספּעציעלע פּראָגראַם-אינסטרוקציע, 2) דרוקן איינצלנע ווענדונגען.
5. אויפֿשטעלן די אַרבעט איבער דער מעטאָדאָלאָגיע פֿון וואָרט-טײַטשונג.

### פּראַקטישע ווערטערביכער.

פֿאַרענדיקן דאָס רעדאַגירן און אַרויסגעבן דעם ייִדיש-ווײַסרוסישן און ווײַסרוסיש-ייִדישן ווערטערבוך.

### דיאַלעקטאָלאָגיע

1. פֿאָרזעצן דאָס זאַמלען דיאַלעקט-מאַטעריאַלן פֿון איינצלנע פֿאָרשטייער.
2. אויספֿאָרשן אַפֿן אָרט אין פֿאַרלויף פֿון יאָר 3 — 4 דיאַלעקטן.

### ש פ ר אַ כ אַ ט ל אַ ס

1. אויסנוצן די דערפֿאַרונג פֿונעם דײַטשישן און פֿראַנצויזישן שפּראַכאַטלאַס און אויפֿשטעלן אַ פּלאַן פֿון דעם ייִדישן שפּראַכאַטלאַס. (אַן אַרטיקל אין דער „צײַטשריפֿט”).
2. פֿאָרזעצן די ווענדונגען אין דער פּרעסע.
3. אָנווענדן די סיסטעם פֿון אַנקעטן — פּאָסטקאַרטן.
4. אויסנוצן ידיעות פֿון דער פֿאַראַנענער ייִדישער דיאַלעקטאָלאָגיע.
5. אַרויפֿטראָגן אַף קאַרטעס די צונויפֿגעקליבענע ידיעות.

## ש ר ײ ב ס י ס ט ע ם.

1. פירן װײטער די טעאָרעטישע אַרבעט איבער דעם ייִדישן אױסלײג און אַלעפבײז מיט צילן פון פאַרײנהײטלעכערונג און ראַציאָנאַליזאַציע.

2. צוגרײטן אַ פּראָיעקט פון ייִדישער טראַנסקריפּציע פון העברעיזמען און דער פאָרם פון אַ העברעיִש־ייִדישן אָרטאָגראַפישן װערטערבוך.

3. אַרױסגעבן אַ בראָשור װעגן די װיסנשאַפטלעכע יעסױדעס פון דעם ייִדישן אױסלײג און אַלעפבײז.

## װיסנשאַפטלעכע גראַמאַטיק.

אַרױסגעבן דעם ערשטן טײל פון דער גראַמאַטיק — די פאָנעטיק.

## ט ע ר מ י נ אָ ל אָ ג י ע.

1. אָפּדרוקן די צוגעגרײטע פּראָיעקטן פון דער אַדמיניסטראַטיװ־קאַנצעלאַרײִשער, פיזישער, כעמישער, אַגראָנאָמישער טערמינאָלאָגיעס.

2. צוגרײטן טערמינאָלאָגיע־פּראָיעקטן פון באָטאַנישער, פּסיכאָלאָגיש־פּעדאַגאָגישע און פּאָליטיש־געזעלשאַפטלעכע דיסציפּלינען, פּראָיעקטן פון פאַך־טערמינאָלאָגיעס: פּאָליגראַפישע, גאַרבערײַ, שוסטערײַ.

אױפגעטאָן געװאָרן איז פאָלגנדיקס:

## ל ע ק ס י ק אָ ל אָ ג י ע.

1. ביזן 1־טן נאָיאַבר איז פאַרן אַקאַדעמישן װערטערבוך אַרױסגעשריבן געװאָרן 105.716 װערטער־קאַרטלעך פון אַזעלכע מעכאַברים: מענדעלע מוכער־ספאָרים, שאָלעם־אַלײכעם, פּערעץ, אַש, בערגעלסאָן, דיק, שאָמער, בלאָשטײן, קאָברין, עטינגער, צונזער, ספעקטאָר, גאָרדין, פּרוג, אַנ־סקי, גאָלדפאַדן, דינעזאָן.

פון די פאָלקלאָרישע זאַמלונגען: בערנשטײן, מאַרעק־גינזבורג, קאַהאַן, לעמאַן, ראַװיצקי, פּיראָזשניקאָװ.

אַלס אַרױסשרײַבער האָבן געאַרבעט די כאַװײרים: ד. רומאַנאָװע, כ. קאַהאַן, ל. האָלמשטאָק. אַ קורצע צײַט האָט אָנטײל גענומען כ. האָלמשטאָק.

אַן אָפּרוף אױף אונדזער „אינסטרוקציע פאַרן אַרױסשרײַבער" האָבן מיר באַקומען פון כ' זאַרעצקי. דער אַרטיקל װעט געדרוקט װערן אין צײַטשריפט ב. II.

מיטן ציל צו קלײַבן פּראָװינציאַליזמען און פאַכװערטער איז אָפּגעדרוקט געװאָרן די בראָשור: „קלײַבט מאַטעריאַלן פאַרן ייִדישן אַקאַדעמישן װערטערבוך. װעגװײַז־אינסטרוקציע".

## דיאַלעקטאָלאָגיע און שפּראַכאַטלעס.

דורכן סעקרעטאַר פון דער שפּראַכקאָמיסיע װערן געקליבן מאַטעריאַלן װעגן דיאַלעקטן לױטן צוזיסטער װי עס איז אָפּגעדרוקט אין דער „צײַטשריפט", ב. I.

מיר האָבן באַקומען פיר ענטפערס אױפן פּראָגראַם: „פאָרשט ייִדישע דיאַלעקטן" 1). געענטפערט האָבן ס ק אַ ל י נ ע פון טשערניאַװקע, באָריסאָװער קרײַז. מ. פּ ע ט ש ע ר ס ק י פון זאַפּאַראָזשיע (װעגן טשאַוסי, מאָלעװער קרײַז). ג. פ ר י ד ב ע ר ג פון בעלינישטשי, האָמלער קרײַז. ס. ק ר י ש ט אַ ל פון קאַליש (פּױלן).

דאָס װיכטיקסטע פון די דאָזיקע ענטפערס װעט געגעבן װערן אין צװײטן באַנד „צײַטשריפט".

עס זײַנען אָפּגעדרוקט געװאָרן אין דער פּרעסע („אָקטיאַבר", „עמעס", „שטערן") זיבן װענדונגען.

דער טעקסט פון די װענדונגען איז אַזאַ.

---

1) קעדײ צו פאַרגרינגערן דעם זאַמלער צו באַקומען דעם פּראָגראַם, האָבן מיר אָפּגעמאַכט מיטן פאַרלאַג „שול און בוך" (מינסק, לעגין־גאַס 26), אַז די בראָשור װעט אַרױסגעשיקט פאַר פּאָסטמאַרקעס (20 קאָפּ. פאַרן ביכל און 4 ק. פּאָסט־הוצאָעס).

№ 1.

די שפּראַכקאָמיסיע איז צוגעטראָטן צוגרייטשטעלן אַ ייִדישע שפּראַכקאַרטע פֿון ליטוויש־ווײַסרוסישע, אוקראַיִנישע און פּוילישע דיאַלעקטן.

צוליב דעם צוועק איז נייטיק, פֿריִער פֿאַר אַלץ, פֿעסטשטעלן די גרענעצן צווישן די אַנגעוויזענע דיאַלעקטן.

דידאָזיקע גרענעצן גייט דורך אין לאָמזשער, גראָדנער, ווילנער, קיִעווער טשערניגאָווער, פּאָלטאַווער, כאַרקאָווער גובערניעס.

אַלע, וואָס ווילן אונדז באַהילפֿיק זײַן אין דערדאָזיקער אַרבעט, בעטן מיר ענטפֿערן בלויז אַף צוויי פֿראַגן:

I. ווי ווערן אין אײַער ייִשעוו אַרויסגערעדט די אויסיעס אָ, וּ, ײַ, אין די ווערטער זאָגן, פּוטער, מײַנען?

(אין דעם ענטפֿער דאַרפֿן די בײַשפּילן געשריבן ווערן מיט רוסישע בוכשטאַבן).

II. זענען פֿאַראַן אַרום אײַך ייִשוווים, ווו מע רעדט אַנדערש די אָנגעוויזענע דרײַ ווערטער, איידער בײַ אײַך? אויב יאָ, איז וועלכע ייִשוווים זענען עס און ווי קלינגען דאָרט דידאָזיקע ווערטער?

עס מוז אָנגעוויזן ווערן דער גענויער אַדרעס פֿון דעם מיטהילפֿער.

№ 2.

מיר בעטן אָנווײַזן אין וואָס פֿאַראַ ייִשוווים I. רעדט מען ניט אַרויס דעם ה אין אַלע ווערטער, ווו אין דער ליטעראַטור ווערט ער געשריבן. צ. ב. אַנט־האַנט. וינט־הינט. ערינג־הערינג. אײַ־הײַ. אָבער־האָבער.

II. רעדט מען יאָ אַרויס דעם ה אין אַלע ווערטער, ווו אין דער ליטעראַטור־שפּראַך איז ער ניטאָ. צ. ב. העק־עק. העמער־עמער. הײַ־אײַ. האָבער־אָבער. הידן־ייִדן.

№ 3.

ווי ווערן גערעדט די ווערטער: מאַמע, וואַנט, נאָס, קאַץ —

אין די ענטפֿערס דאַרפֿן אָנגעוויזן ווערן איינצלנע ייִשוווים און ניט קיין גאַנצע טעריטאָריעס. אַזאַ אָנווײַזונג צ. ב. „אַזוי האָב איך געהערט רײדן אין קיִעווער, ווילנער גוב.” — גיט אונדז גאָרניט. מען דאַרף אָנרופֿן די שטאָט, שטעטל, דאָרף און די גובערניע.

№ 4

מיר בעטן אָנווײַזן, ווו (די נעמען פֿון די ייִשוווים שרײַבט אין דער ייִדישער אויסשפּראַך און אַף רוסיש. צ. ב. מאָליעוו — Могилев) ווערט געברויכט יעדע פֿון די ווײַטער אָנגעוויזענע פֿאָרמען: 1) ברויט — бройт, брэйт. 2) בוים — бойм, бэйм.

№ 5

מיר בעטן אָנווײַזן, צי ווערט אין אײַער אויסשפּראַך פֿאַרביטן דער ש (ш) אַף ס (с) אין אַלע ווערטער, ווי שנײַדער, פֿליש, שלעפּן, שטופּן, שלאָפֿן, שײַנער, שוואַרץ, שול, שיקער, שיקן און אַנדערע.

וואָס מער ווערטער מיט אַ ש עס וועט זײַן אין דעם צעטל פֿון אונדזערע קאָרעספּאָנדענטן, אַלץ אַ גרעסערן ווערט וועט דער ענטפֿער האָבן.

די נעמען פֿון די ייִשוווים בעטן מיר שרײַבן אין זייער ייִדישער אויסשפּראַך און אַף רוסיש (צ. ב. מאָליעוו — Могилев).

№ 6

מיר בעטן אָנווײַזן:

1. צי ווערט אין אײַער ייִשעוו פֿאַרביטן דער טש אַף צ אין די ווערטער: פּאַטש, מענטש, בענטשן, טשאָלנט, טשײַניק, טשעפּען, הענטשקע און אַנדערע (ניט צו וואָס מער בײַשפּילן). 2. צי ווערט דער צ פֿאַרביטן אַף טש אין די ווערטער: צוריק, צען, ציבעלע, צאָרע, האַמצאָע, צײַט, צוילן צאַדיק, צוואַנציק, פֿערציק, פּופֿציק, זעכציק א. א. וו. (וואָס מער בײַשפּילן).

אַחוץ דעם אָפֿיציעלן נאָמען פֿונם ייִשעוו דאַרף נעגעבן ווערן זײַן ייִדישער נאָמען, אויב אַזאַ איז פֿאַראַן (מאָליעוו — מאָגיליאָוו).

№ 7

מיר בעטן ענטפֿערן אַף די צװײ פֿראַגן: 1. צי װערט פֿאַרביטן דער זש אַף ז אין אַזעלכע װערטער װי: זשעדנע, זשאַװערן, װיזשע, סאַזשע, זשאַלעװען зэднэ, визэ, завэрн א. א. 2. צי װערט פֿאַרביטן דער ז אַף זש אין אַזעלכע װערטער װי: זי, זיצן, זיבן, זים, בוזים, זױער, געזונט, זינגער — жи, жибн, жицн א. א.

די צאָל פֿון װערטער, װוּ עס קומט פֿאָר דער זש, ז, דאַרף זײַן װאָס גרעסער. ענטפֿערן דאַרפֿן סײַ די ייִשוּװים, װוּ עס קומט פֿאָר דער בײַט פֿון זש—ז, סײַ די, װוּ אַזאַ בײַט קומט ניט פֿאָר.

די אױסשפּראַך פֿון דעם װאָרט װערט געגעבן מיט רוסישע בוכשטאַבן.

---

צװישן די קאָרעספּאָנדענטן אונדזערע געפֿינען זיך מענטשן, װאָס װײַזן אַרױס ניט בלױז הײמען און טיפֿן אינטערעס צום זאַמלען מאַטעריאַל, נאָר װאָס פֿאַרמאָגן אױך אַ געװיסן פֿילאָלאָגישן כּוח.

צום באַדױערן מוז מען זאָגן, אַז די צאָל װײַסרוסלענדישע קאָרעספּאָנדענטן איז זײער קלײן, אין דער צײַט, װאָס די דירעקטע אױפֿגאַבע פֿון „אינװײַסקולט" איז צו פֿירן די אַרבעט פֿריער פֿון אַלץ אַף דער טעריטאָריע פֿון װײַסרוסלאַנד.

װי עס זאָל ניט זײַן, אָבער די אַלגעמײנע צאָל ענטפֿערס װײַזט, אַז קורצע װענדונגען גיבן אונדז מער מאַטעריאַלן, אײדער אַ גרױסע פּראָגראַם. און פֿונדעסטװעגן איז די צאָל ענטפֿערס, װאָס מיר האָבן באַקומען אַפֿילע אַף די קורצע װענדונגען, בלױז אַ טראָפּן אין יאַם, אין פֿאַרגלײַך מיט דער צאָל, װאָס מיר װאָלטן באַדאַרפֿט באַקומען.

װאָרעם קעדײ אַרױפֿטראָגן אַף דער קאַרטע די טעריטאָריע פֿון דער פֿאַרשפּרײטונג פֿון אַ געװיסער שפּראַך-דערשײַנונג, מוז מען האָבן װעגן איר ידיעות פֿון אַלע פֿאַראַנענע ייִדישע ייִשוּװים, מעגן די ידיעות זײַן פֿון פּאָזיטיװן כאַראַקטער (ד. ה., אַז די געגעבענע דערשײַנונג איז דאָרט פֿאַראַן) אָדער פֿון נעגאַטיװן (די דערשײַנונג איז דאָרט ניטאָ).

אַט דערפֿאַר הײבן מיר אָן אָנװענדן אַ דריטן מעטאָד פֿון זאַמלען דיאַלעקט-מאַטעריאַלן.

אַזױ, װאָס די װענדונגען װעלן געדרוקט זײַן אין דער פּרעסע, װעלן צוגעגרײט װערן ספּעציעלע פּאָסטקאַרטלעך מיטן טעקסט פֿון דער װענדונג, װאָס װעלן אין אַ קאָנװערט געשיקט װערן אַף די ערטער און נאָכדעם װי דאָס קאַרטל װעט אױפֿן אָרט פֿאַרפֿולט װערן, װעט עס צוריק געשיקט װערן אין „אינװײַסקולט". מיר װעלן זיך װענדן אין די ייִדישע שולן, צו אונדזערע קאָרעספּאָנדענטן און אין די סאָװעטן פֿון די ייִשוּװים. מיר װעלן אױסניצן די אַרבקאָרן פֿון „אָקטיאַבר", „שטערן", „עמעס".

פֿאַרשטײט זיך, אַז אַזאַ סיסטעם גאַראַנטירט אונדז אױך ניט דעם ענטפֿער פֿון אַלע ייִשוּװים אַף הונדערט פּראָצענט. דאָ איז די זאַך װידער געװענדט אין דער אַקטיװקײט און אינטערעס פֿון דער געזעלשאַפֿטלעכקײט.

דאָס פּאָסטקאַרטל № 1 שטעלט זיך דעם צװעק צונױפֿקלײַבן דעם מאַטעריאַל, װאָס איז נײטיק אַף פֿעסטשטעלן די גרענעץ צװישן די װײַסרוסישע און אוקראַאינישע דיאַלעקטן. דער טעקסט פֿונעם קאַרטל איז אַזאַ:

1. אײַער פֿאַמיליע און נאָמען, 2. אײַער אַדרעס (ייִשוּװ, גאַס, הױז), 3. װי רעדט מען באַ אײַך אַרױס די װערטער:

Вег? Вэйг? Выг? Виг? — װעג фрум? фрым? фрим? — פֿרום Бод? Буд? — באָד

שטרײַכט אונטער יענע פֿאָרם (געשריבן מיט רוסישע אותיות), װאָס אַנטשפּרעכט דער אױסשפּראַך פֿון אײַער ייִשוּװ.

דאָס פּאָסטקאַרטל № 1 איז אָפּגעדרוקט אין צװײ טױזנט עקזעמפּלאַרן.

## שרײַבסיסטעם.

װעגן די פּרינציפּן, אױפֿן גרונט פֿון װעלכע עס דאַרף דורכגעפֿירט װערן די װײַטערדיקע ראַ-ציאָנאַליזירונג און פֿאַראײנהײטלעכערונג פֿונעם אַלפֿבית און אױסלײג איז אין מינסקער זשורנאַל „שטערן" № 5—6 פֿאַר פֿעװראַל-מאַרט 1926 אָפּגעדרוקט מ. װײַנגערס אַרטיקל. זאַרעצקיס דערװידע-רונגען און װײַנגערס ענטפֿער זײַנען געדרוקט אין „שטערן" פֿאַר מאַי-יוני.

אין צוזאַמענהאַנג מיטן פּראַקטישן דורכפֿירן די פּרינציפּן איז אין „עמעס" פֿאַרגעקומען אַ מײנונגס-אױסטױש (װעװיאָרקע, װײַנגער און אַנדערע „עמעס" № 49 און אַנד. „אָקטיאַבר" 50, 44 №.

אין צוזאַמענהאַנג מיט דער דיאַלעקטאָלאָגישער אַרבעט זײַנען אױפֿגעקומען אײניקע גראַפֿישע אױפֿגאַבן. דער אַלפֿבית פֿון דער ליטעראַרישער שפּראַך פֿאַרמאָגט ניט געװיסע סימאָנים, װאָס זײַנען נײטיק, קעדײ צו פֿאַרצײכענען באַשטימטע קלאַנגען, װאָס טרעפֿן זיך בלױז אין די דיאַלעקטן, אָדער װאָס שטעלן מיט זיך פֿאָר שאַטירונגען פֿון קלאַנגען, װעלכע דאַרפֿן פֿאַרצײכנט װערן באַ דער װיסנ-שאַפֿטלעכער טראַנסקריפּציע.

צו אַזעלכע קלאַנגען געהערט פריער פון אַלץ דער קלאַנג y רוסיש ы ביז אַהער האָבן מיר דעמדאָזיקן קלאַנג פאַרצייכנט דורך з, עס איז אָבער אַ צופעליקער סימען, וואָס שטעלט מיט זיך ניט פאָר קיין זעלבשטענדיקן גראַפישן אייגנס.

מיר האָבן באַשלאָסן פאַרן קלאַנג y רוסיש ы איינשטעלן דעם אָס, וואָס שטעלט מיט זיך פאָר דעם יוד מיט אַ קייקעלע פון אונטן, וועלכע איז פאַרייניקט מיטן פוסל פון יוד. דערביי גייט דער גאַנצער אָס ניט אַרויס פון דער שורע.

מיר האָבן באַקומען פאָרשלאָגן פון רעפאָרמאַטאָרישן כאַראַקטער פון ב. בערין (האָמליע) און פון מ. לעווין (אָגניעטשקע, האָמליער קרייז).

וועגן דידאָזיקע פאָרשלאָגן וועלן מיר אינפאָרמירן אין „צייטשריפט", ב. II.

# טערמינאָלאָגיע.

עס איז אָפגעדרוקט געוואָרן די יורידישע און מאַטעמאַטישע טערמינאָלאָגיעס.

עס איז צוגעגרייט געוואָרן צום דרוק די אַדמיניסטראַטיוו-קאַנצעליאַרישע, כעמישע, און אָנאַטאָמישע טערמינאָלאָגיעס.

באַם רעדאַגירן די טערמינאָלאָגיעס האָבן אַנטייל גענומען אַ ריי שוער — ספּעציאַליסטן.

# צ יי ט ש ר י פ ט.

פאַר דער „צייטשריפט", ב. II האָבן צוגעזאָגט אַרטיקלען אַזעלכע פערזאָנען: מ. וויינגער, מ. וויינרייך, פּראָפ. ושירמונסקי, פּראָפ. קאַגאַנאָוו, ז. רייזין, י. שפּילריין, ה. זאַרעצקי, ב. סלוצקי, ל. ריזשמאַן און אַנדערע.

# קאָרעספּאָנדענטן פון דער שפּראַכקאָמיסיע.

1) גאַנדזו וו. — האָמליע 2) שפּילריין י. — מאָסקווע 3) וויינרייך מ. — ווילנע 4) האַלפּערן ב. ל. — קיעוו, 5) זאַרעצקי א. — כאַרקאָוו, 6) בעליאַוסק. ש. — קיעוו, 7) וועלטמאַן ע. — טשעשעלניק (טולטשינער קרייז) 8) סלוצקי ב. — קיעוו 9) אַלטוואַרג ג. — לענינגראַד 10) שוואַרץ נ. — נאָוואָמירגאָראָד אָדעסער קרייז 11) קרישטאַל — קאַליש 12) סטרעליץ וו. — כאַרקאָוו 13) בערין ב. — האָמליע 14) סקאַליגער ה. — טשערני 15) מראַנאָוויטש מ. — האָרקי 16) פלאַקס ג. א. — סמילאָוויטש, 17) בוילין ש. — אירקוטסק, 18) וואָזשיק ג. — סט. וואָלנאָוואַכע, 19) קופערשמיד ש. — בעלאָצערקאָוו 20) שאַגאַלאָוו י. — קלימאָוויטש 21) טשודנאָווסקי י. — פאַוואָלאָטש בעלאָצערקאָווער קרייז, 22) לעוויצקי א. — האָמליע, 23) יאָפע י. — ניו-יאָרק, 24) פעטשערסקי — זאַפּאָראָזשיע, 25) לייבאַרסקי — ליפּאָוועץ 26) יערוסאַלימסקי — אָדעס 27) וויינערמאַן — לודזין 28) ראַטנבערג — מאָסקווע 29) בירשאַן — טאָרשאָק 30) רובינשטיין — אָטוואָצק (פּוילן) 31) איכלמאַן מ. — קאַזאַטין 32) גרובאַן א. — אָדעס 33) קאָנטאָרעץ י. — אסטראָפּאָל, שעפּעטאָווקער קר. 34) וואָל — סט. וואָלנאָוואַכע, 35) בראָנשטיין — זינקאָוו 36) קרעפּל א. — סלאַוועטע 37) באַנדאַר ש. קאַמענעץ-פּאָדאָלסק, 38) שעווקין ד. — פעסאָטשנע, סלוצקער קר., 39) האָדינסאָן א. — וויטעבסק, 40) בינשטיין י. — קיעוו, 41) נוזמאַן מ. — ראַמאַנאָוו. וואָל. גוב., 42) פעריל א. — אָדעס, 43) אַלטשולער מ. — מאַליעוו 44) שרייבער י. — פּערוואָמאַיסק 45) עסטראָוו ז. — קובליטשי, פּאָלאָצק. קר. 46) בערנשטיין ל. — סמאָלעוויטש 47) קרוגליאַק א. — באָהוסלאָוו 48) קאָמאַרניק ש. — בערדיטשעוו 49) פּאָבערעזשעסקי ל. — ליפּאָוועץ 50) ראַבינאָוויטש א. — מאָסקווע 51) כאַנין ה. — ראָסטאָוו 52) כאַנקין — ליובאַשאָווקע 53 גאָלדמאַן ה. — פּליסקאָוו 54) בוסלאָוויטש י. — האַרוואַל רעטשיצער קר. 55) שאַיעוויטש — באַלטע 56) מילנער ק. — האָמליע 57) קליינמאַן ל. — יעלניק, פּאָר. קר. 58) מייזאַניק מ. — קיעוו, 59) ווינאָקור ל. — זשיטאָמיר, 60) קאַהאַנאָוו א. — לענינגע אָרשער קר. 61) קרעמער ל. — קוראַיסק, באָריסאָוו. קר. 62) דובינסקי א. — קאַמענעץ-פּאָדאָלסק 63) פינעראָוו ס. — קיעוו 64) רעמעז וו. — אָרשע 65) זאַפּאָלסקי — סמאָלענסק 66) יאַשפע ל. — אָלגאָפּאָל, היימער קר. 67) שאַמעס — טיפליס 68) ערקעס ב. — כאַרקאָוו 69) בלום וו. — כאַרקאָוו 70) סאָלין כ. — מינסק 71) שויכעט מ. — בראָזאָרי 72) טוזמאַן צ. — לודזין 73) אונעט — קאַטערינאָסלאַוו 74) ליונקער כ. — פּאָגרעבישטע 75) ווערכאָווסקי י. ב. — קראַסנאָגראַד פּאָלט. גוב. 76) לוריע ד.— קיעוו 77) שטולמאַן י. — זאַבאַריעווקע, אָדעסער קר. 78) ז-ר. — קאַזאַן, 79) בראָדסקי מ. — מאָסקווע 80) יאַצקאַיער ע. — כערסאָן 81) טשאָרני א. מ. — טאָמרויסק 82) בירמאַן א. — טאַרושאַק, טווערער קר. 83) פורמאַן א. — ניקאָלאַיעוו 84) טייטלבוים, י. — האָמליע 85) ראָגאַצווינ — וויטעבסק 86) אייזנבערג — זינאָוויעווסק 87) בלאָנדער א. קיעוו 88) גאַהינסקי ב. — ראָמני 89) פּאַוויאַלאַר ד. — קיעוו 90) לאַפּאַטין ס. — מיכאַאַלאָווקאַ-אַפּאָסטאָלאָוו 91) שטערנבערג — ווינניצע 92) עפּפעלד מ. — אַלט-קאָנסטאַנטין 93) גוטמאַן ל. — טשערוואָניע, בערדיטש. קר. 94) קאַראַל ל. — פּאָגרעבישטשע 95) בירנבוים ש. — האַמבורג.

---

# אַרבעט איבער קאַנטקענטעניש.

(אָנפֿירער — ה. אַלעקסאַנדראָוו).

די אַרבעט איבער קאַנטקענטעניש שטעלט פֿאַר זיך פֿאָלגנדיקע צילן: 1) שאַפֿן אַף די ערטער קעמערלעך אַף קלײַבן און סיסטעמאַטיזירן מאַטעריאַלן פֿון אָרטיקער עקאָנאָמיק, קולטור, לעבנשטײַגער א. אַז. וו. 2) צונױפֿבינדן די אָרטיקע אַרבעט מיט דער װיסנשאַפֿטלעכער אַרבעט פֿון „אינװײַסקולט" און זײַנע קאָמיסיעס און סעקציעס, כדי צו שאַפֿן פֿאַר די לעצטע אַ געזעלשאַפֿטלעכן באָדן און געבן װי די מעגלעכקײט אין זײַער אַקאַדעמישער אַרבעט אָפּשפּיגלען די ספּעציפֿישע אָרטיקע מאָמענטן; 3) באַקאַנען זיך מיט די ענדערונגען, װעלכע זײַנען אַרײַנגעטראָגן געװאָרן אין אַלע געביטן פֿון אָרטיקן לעבן דורך דער אָקטיאַבער־רעװאָלוציע, פֿיקסירן זײ און מאַכן פֿון דעם געהעריקע פּראַקטישע אױספֿירן.

די אַרבעט איבער קאַנטקענטעניש, װעלכע קען פֿאָרמולירט װערן אַלס „דעמאָקראַטיזירונג פֿון װיסנשאַפֿט", איז די לעצטע יאָרן שטאַרק פֿאַנאַנדערגעװאַקסן אין פֿאַרשײדענע טײלן פֿון ראַטנפֿאַרבאַנד. עס אַרבעטן העכער 2000 געזעלשאַפֿטן, װעלכע האָבן זײער װיסנשאַפֿטלעכן צענטער — „צענטראַלע ביוראָ פֿאַר קאַנטקענטעניש" (צ.ב.ק.) באַ דער אַלפֿאַרבאַנדישער װיסנשאַפֿטלעכער אַקאַדעמיע אין לענינגראַד.

אין װײַסרוסלאַנד האָט זיך די אַרבעט איבער קאַנטקענטעניש שטאַרק אַנטװיקלט פֿאַר דעם לעצטן יאָר, אין משך פֿון װעלכן זי האָט דורכגעמאַכט איר אָרגאַניזיר־פּעריאָד. באַם איצטיקן מאָמענט קאָנצענטרירט זיך די גאַנצע אַרבעט איבער קאַנטקענטעניש אין װײַסרוסלאַנד אין צ.ב.ק. באַם „אינװײַסקולט", װעמען עס זײַנען אונטערגעװאָרפֿן 10 קרײַז־געזעלשאַפֿטן און העכער 100 געזעלשאַפֿטן אין שטעטלעך און ראַיאָן־פּונקטן; אױסערדעם געפֿינט זיך אונטער זײַן אָנפֿירונג אַ רײ סטודענטישע קרײַזלעך פֿאַר קאַנטקענטעניש אין די פּעדטעכניקומען און העכערע לערנאַנשטאַלטן אין װײַסרוסלאַנד.

ביז דער לעצטער צײַט איז די אַרבעט איבער קאַנטקענטעניש ניט געװען אױסגעטײלט אַלס אַ ספּעציעל־ייִדישע, אַף װיפֿל די אַלגעמײנע אַרבעט אַף דעם געביט האָט זיך געפֿונען אין אָרגאַניזיר־שטופֿע.

אין משך פֿון אָרגאַניזיר־פּעריאָד האָט דער פֿאָרשטײער פֿון ייִדאָפּטײל אין צ.ב.ק. (ה. אַלעקסאַנדראָוו) זיך באַטײליקט אין די זיצונגען פֿון פּרעזידיום, אין אַרבעט פֿון רעדאַקציע פֿון אָרגאַן פֿון צ.ב.ק. „נאַש קראַי"; אױך איז דורכגעפֿירט געװאָרן דורך אים אַ פּראָפּאַגאַנדיסטישע אַרבעט אין װי פֿון פֿאַרשטאַרקן דעם אינטערעס צו קאַנטקענטעניש דורך פֿאַרשײדענע פֿאָרטראָגן אַף לערער־פֿאַרזאַמלונגען און קאָנפֿערענצן, װי אױך דורך אַרטיקלען אין דער אָרטיקער פּרעסע; ספּעציעלע קורסן איבער קאַנטקענטעניש זײַנען דורכגעפֿירט געװאָרן אַף די זומערדיקע צענטראַלע איבערגרײטונגקורסן פֿאַר ייִדישע לערער און אַף די װײַסרוסישע קרײַז־קורסן. לױט זײַן איניציאַטיװ איז אױסגעבילדעט געװאָרן באַם צ.ב.ק. אַ ספּעציעלע קאָמיסיע פֿאַר שול־קאַנטקענטעניש, װעלכע האָט צוגעטראָטן צו איר אַרבעט אין סאָף אָקטיאַבר. דער פֿאָרשטײער פֿון ייִדאָפּטײל האָט זיך באַטײליקט, אַלס פֿאָרשטײער פֿון צ.ב.ק., אין אַ רײ אָרטיקע ראַיאָן־און קרײַז־קאָנפֿערענצן.

צו אױספֿאָרשונג־אַרבעט איז צוגעטראָטן די צ.ב.ק. אין זומער פֿון הײַנטיקן יאָר, און דאָס האָט געגעבן אַ שטױס צו אױסטײלן אַלס אַ ספּעציעלן צװײַג די ייִדישע אַרבעט אַפֿן געביט פֿון קאַנטקענטעניש. די צ.ב.ק. האָט באַשטימט דורכפֿירן אַן אױספֿאָרשונג פֿון אָסיפּאָװיטשער ראַיאָן (באָברויסקער קרײַז); דער ייִדאָפּטײל האָט באַשטימט נעמען אַן אָנטײל אין אױספֿאָרשונג פֿון דער ייִדישער באַפֿעלקערונג אין די שטעטלעך, װעלכע געפֿינען זיך אין דעם אָנגעװיזענעם ראַיאָן און אױסגעטײלט אַף דעם ספּעציעלע מיטלען; די אַרבעט איז דורכגעפֿירט געװאָרן אין שטעטל לאַפּיטש אונטער דער אָנפֿירונג פֿון ה. אַלעקסאַנדראָוו, דורך די כ"ב לעזניקאָוו (סטודענט פֿון װ. מ. או.), פּאַלװיקע (אָרטיקער לערער) און האָדאָוו (סטוד. פֿון ייִדפּעדטעכניקום). די מאַטעריאַלן װערן איצט באַאַרבעט.

פֿאַר די לעצטע באַראָשים האָבן זיך אָנגעהױבן בילדן ייִדישע סעקציעס פֿון קאַנטקענטעניש באַ די אָרטיקע קרײַז־און ראַיאָן־געזעלשאַפֿטן; אַזעלכע סעקציעס זײַנען געבילדעט געװאָרן אין מאָזיר, באָברויסק, קאָידאַנאָוו, באַטימסק א. אַנד.; עס װערט צוגעטראָטן צו דער אָרגאַניזאַציע פֿון די ייִדסעקציעס אין װיטעבסק און פּאָלאָצק. די סעקציעס שטעלן פֿאַר זיך אַן אױפֿגאַבע — אױספֿאָרשן די עקאָנאָמישע און סאָציאַלע פֿאַרהעלטעניש פֿון דער ייִדישער באַפֿעלקערונג אין שטאָט און שטעטל באַם איצטיקן טאָג, אױספֿאָרשן די מאַטעריאַלן פֿון אָרטיקער ייִדישער געשיכטע, קלײַבן פֿאָלקלאָר־מאַטעריאַלן א. ד. גל. כדי די ייִדאַרבעט זאָל ניט טראָגן אַ צופֿעליקן כאַראַקטער און זי זאָל געפֿירט װערן פּלאַנמעסיק — האָט דער ייִדאָפּטײל באַשלאָסן צו בילדן אַ צענטראַלע ייִדביוראָ פֿאַר קאַנטקענטעניש; דער באַשטאַנד פֿון דער לעצטער װעט באַשטימט װערן אין דער נאָענטסטער צײַט.

אויפֿן קומענדיקן יאָר איז אָנגעמערקט געוואָרן פֿאָלגנדיקער פּלאַן פֿון אַרבעט:

1) אָרגאַניזירן ייִדסעקציעס פֿאַר קאָנטקאָנטענציש אין אַלע קרייז-שטעט ווי אויך אין אַנדערע גרעסערע פּונקטן פֿון ווײַסרוסלאַנד.

2) נעמען אַן אָנטייל אין אויספֿאָרשונג פֿון די ראַיאָנען, וועלכע ווערט געפֿירט דורך די אָרטיקע קרייז-געזעלשאַפֿטן, קודם-כּל די שטעטלדיקע פּונקטן;

3) צוגרייטן און אַרויסגעבן אַן אינסטרוקציע בוך איבער די פֿראַגן פֿון קאָנטקאָנטענציש פֿאַר ייִדישע טוער.

4) נעמען אָנטייל אין קלייבן און באַאַרבעטן די מאַטעריאַלן פֿון דער פֿאַרשטייענדיקער אַלגעמיינער אַפּשרײַבונג פֿון דער באַפֿעלקערונג אין דעקאַבער 1926, ווי אויך צוגרייטן דעם פֿאַרגלײַכנדן מאַטעריאַל פֿאַר די פֿריערדיקע יאָרן.

5) צוגרייטן די אַפּשרײַבונג פֿון מאַטעריאַלן איבער ייִדישע געשיכטע, וועלכע געפֿינען זיך אין צענטראַלן מעלוכע-אַרכיוו, ווי אויך אין די אָרטיקע אַרכיוון (זע באַריכט פֿון דער היסטאָרישער קאָמיסיע).

דעם וויכטיקסטן צווײַג אין דער אַרבעט איבער קאָנטקאָנטענציש שטעלט מיט זיך פֿאָר די אַרבעט איבער סטאַטיסטיק און דעמאָגראַפֿיע פֿון דער ייִדישער באַפֿעלקערונג אין ווײַסרוסלאַנד, וועלכע איז אויסגעטיילט אין אַ באַזונדערער קאָמיסיע, (פֿאָרזיצער — ל. ראַטהויז, סעקרעטאַר — ה. אַלעקסאַנדראָוו).

די קאָמיסיע האָט צוגעגרייט איניקע אַרבעטן פֿאַרן סטאַטיסטיש-עקאָנאָמישן אָפּטייל, וועלכע וועלן געדרוקט ווערן אין צווייטן באַנד „צײַטשריפֿט“, און אויך באַשטעלט נײַע אַרבעטן, וועלכע ווערן די נאָענטסטע צײַט פֿאַרענדיקט. פֿון די אַרבעטן קאָנען מיר אָנרופֿן: „מאַטעריאַלן צום בײַהוישעט פֿון ייִדישן פֿויער אין ווײַסרוסלאַנד — א. פּאָפּעלישקאָ, „ייִדישע אַרבעטער-יוגנט אין ווײַסרוסלאַנד“ — ד״ר ד. אײַנהאָרן, „שטעטל לאַפּיטש“ — ה. אַלעקסאַנדראָוו. „ייִדישע לאַנדווירטשאַפֿט אין ווײַסרוסלאַנד“ — י. אָגאַרסקי. „ייִדישע לאַנדווירטשאַפֿטלעכע קאָלעקטיוון אין ווײַסרוסלאַנד“ — אַגראָנאָם קאַז. פּראָפֿ. קראַל האָט צוגעזאָגט אַן אַרבעט איבער די נערוון-קראַנקהייטן פֿון דער ייִדישער באַפֿעלקערונג אין ווײַסרוסלאַנד.

אויף דער לעצטער זיצונג האָט די קאָמיסיע אָנגעמערקט אַ פּלאַן פֿון דער נאָענטסטער אַרבעט: 1) שאַפֿן אַ נעץ פֿון קאָרעספּאָנדענטן אויף די ערטער; 2) פֿאָרזעצן די אַרבעט איבער סטאַטיסטיק און עקאָנאָמיק פֿון שטעטל דורך מאָנאָגראַפֿישע אויספֿאָרשונגען; 3) אין דער נאָענטסטער צײַט דורכפֿירן אַן אויספֿאָרשונג פֿון דער קוסטאַר-פּראָדוקציע, פֿאַרבינדנדיק זיך מיט די געהעריקע אָרגאַנען און אינסטיטוציעס; 4) צונויפֿקלײַבן און קאָנצענטרירן די ביבליאָגראַפֿיע איבער דער עקאָנאָמיק פֿון ייִדישער באַפֿעלקערונג אין ווײַסרוסלאַנד; 5) צונויפֿקלײַבן סטאַטיסטישע מאַטעריאַלן, וועלכע געפֿינען זיך אין פֿאַרשיידענע מעלוכע-אַנשטאַלטן און האָבן אַ שײַכעס צו דער ייִדבאַפֿעלקערונג (פֿאָלקאָמבילד, פֿאָלקאָמנעזוגט, פֿאָלקאָמערד, מעלוכע-פּלאַן א. א. וו.) אויך איז אָנגעמערקט געוואָרן אַ צעטל פֿון נײַע פּערזאָנען, וועלכע ווערן צוגעצויגן צו דער אַרבעט אין קאָמיסיע. — —

---

# וועגדונגען און צירקולאַרן

## פֿון דעם אָפּטייל און די קאָמיסיעס.

ווי מיר האָבן צוגעזאָגט אין בולעטען 1 №, גיבן מיר דאָ די וויכטיקסטע ווענדונגען און צירקולאַרן, וועלכע דער ייִדישער אָפּטייל און זײַנע קאָמיסיעס האָבן צוגעשיקט אויף די ערטער אָדער אָפּגעדרוקט אין דער פּרעסע.

### טײַערע חבֿרים*).

אין מינסק האָט זיך געגרינדעט אַן אינסטיטוט פֿאַר ווײַסרוסלענדישער קולטור („אינבעלקולט“), וועלכער האָט אַ ייִדישע אָפּטיילונג. די ייִדישע אָפּטיילונג צעפֿאַלט זיך אויף פֿאָלגנדיקע סעקציעס: שפּראַך, ליטעראַטור און געשיכטע. די בײדע סעקציעס האָבן זייערע קאָמיסיעס, וואָס אַרבעטן פֿאַנאַנדער אַ גאַנצע רײ פֿראַגן, וועלכע האָבן אַ שײַכעס צו דער געשיכטע פֿון ייִדן אין ווײַסרוסלאַנד, צו זייער שפּראַך און ליטעראַטור.

קעדיי אונדזער אַרבעט זאָל זײַן אויסגעשטעלט, ווי עס געהער צו זײַן, מוזן מיר האָבן דירעקטע און לעבעדיקע פֿאַרבינדונגען ניט נאָר מיט די גרעסערע צענטרען פֿון ווײַסרוסלאַנד, נאָר

---

*) פֿאַנאַנדערגעשיקט אין אַלע קרייזבילדאָפּטיילן פֿון ווײַסרוסלאַנד דעם 21 אַפּרעל 1925.

אפֿילו מיט יעדן דאָרף, ווו ס'איז פֿאַראַן אַ ייִדישע באַפֿעלקערונג. דערײַבער עקזיסטירט לויטן סטאַטוט פֿון „אינבעלקולט“ אַ קאַטעגאָריע מיטגלידער, וועלכע רופֿן זיך „קאָרעספּאָנדענטן“. ייִדאָזיקע מיטגלידער־קאָרעספּאָנדענטן ווערן אײַנגעלאַדן מיטאַרבעטן און מיטהעלפֿן דער ייִדישער אָפּטײלונג פֿון „אינבעלקולט“ מיט פֿאַרשיידענע מאַטעריאַלן, וואָס האָבן אַ שײַכות צו שפּראַך, ליטעראַטור, ייִדישער געשיכטע, געשיכטע פֿון רעוואָלוציאָנערער באַוועגונג און אַז. וו. און אַז. וו.

ייִדאָזיקע מיטגלידער־קאָרעספּאָנדענטן דאַרפֿן אָבער זײַן טעטיק, דאַרפֿן זײַן אין שטענדיקער פֿאַרבינדונג מיט דער ייִדאָפּטײלונג פֿון „אינבעלקולט“ און מיטהעלפֿן זאַמלען די אוצרות פֿאָלק־שאַפֿונג, וואָס עס וואַלגערן זיך אין די פֿאַרוואָרפֿענע ווינקעלעך פֿון ייִדישן ווײַסרוסלאַנד.

אײַער כּוח איז אויסזוכן אין אײַער אָרט די פּעיִקע מענטשן, וואָס זאָלן זיך וועלן אײַנ־ע־ר־נ־ע־ב־ן דער זאַך, וואָס זאָלן קלײַבן טראָפּן־נאָך־טראָפּן פֿאַר דורות לאַנג אָנגעזאַמלטע קולטור־אוצרות.

געדענקט, אַז דאָס איז ניט אַזאַך פֿון קאָוועד, נאָר פֿון פֿאַראַנטוואָרטלעכער אַרבעט.

דערהויפּט וואָלטן מיר וועלן, האָבן אַלס מיטגלידער־קאָרעספּאָנדענטן אין אונדזער אָפּטײלונג עלטערע אַרבעטער, וואָס האָבן גענומען אַמאָל אַן אָנטייל אין דער רעוואָלוציאָנערער באַוועגונג און לערער, געזעלשאַפֿטלעכע טוער, וואָס ווײַסן פֿאַרבונדן מיט די ייִדישע האָרעפּאַשנע מאַסן.

זיכט אויס די נויטיקע טוער, העלפֿט אונדז אין דער אַרבעט און צוזאַמען וועט זיך אונדז אײַנגעבן מאַכן די וויסנשאַפֿטלעכע אויספֿאָרשונגען, וואָס איז נויטיק פֿאַרן „אינבעלקולט“.

מיר טרעטן איצט צו אַרויסצוגעבן זאַמלביכער פֿאַר רעוו. זיכרונות. אײַער כּוח איז, זאָגן, אַז אַלע אַרבעטער און רעוואָלוציאָנערע טוער פֿון אײַער אָרט, וואָס האָבן אַמאָל גענומען אַן אָנטייל אין דער ייִדישער אַרבעטער־באַוועגונג, צו וועלכער פּאַרטײַ זיי האָבן ניט געהערט אין געהערן, זיי זאָלן שרײַבן זייערע זיכרונות, זיי זאָלן איבערגעבן אין „אינבעלקולט“ פֿאַרשיידענע מאַטעריאַלן, וואָס האָבן אַ שײַכות צו דער אַמאָליקער רעוו. באַוועגונג: פֿאָטאָגראַפֿיעס, פּראָקלאַמאַציעס, אַלטע ווערטראַלן, בלעטלעך און אַז. וו. און אַז. וו.

האָפֿנדיק, אַז איר וועט פֿאַרשטיין די וויכטיקע אַרבעט פֿון „אינבעלקולט“ און איר וועט אַלץ טאָן, צו העלפֿן אונדז אין אונדזער אַרבעט.

מיט טיפֿער אַכטונג און גרוס: פֿאַרוואַלטער פֿון ייִדאָפּטייל פֿון „אינבעלקולט“:

ב. אָרשאַנסקי.

געשעפֿטפֿירער: ל. דושמאַן.

# אינסטרוקציע פֿון דער היסטאָרישער קאָמיסיע*).

1. זאַמלען פּינקאָסים פֿון ייִדישע קהילות, צדקה־חבֿרות, שולן, צעכן, חבֿרה־קדישאַס, פֿאַרשײַנען אוכדומע. אויב ס'איז ניט מעגלעך שיקן די אָריגינאַלן, צושיקן קאָפּיעס, אָדער אויסצוגן פֿון די פּינקאָסים.

2. קלײַבן קסאַוויאַדן, בריוו, מאַנוסקריפּטן, וועלכע האָבן אַ וועלכן ס'איז היסטאָרישע ווערט אין באַדײַטונג.

3. קלײַבן אַלערלײַ דאָקומענטן, וואָס זײַנען פֿאַרבונדן מיט דער געשיכטע פֿון ייִדן, מיט דעם קולטורעלן און עקאָנאָמישן צושטאַנד פֿון די ייִדישע מאַסן אין ווײַסרוסלאַנד און אין די שכנותדיקע רעפּובליקן.

ס'ווערט רעקאָמענדירט באַזוכן אַלע אָרטיקע רעגירונג־אַרכיוון און אַרכיוון פֿון געזעלשאַפֿטלעכע אַנשטאַלטן, קעדײַ אַרויסצובאַקומען פֿון דאָרט אַלע דאָקומענטן, וועלכע באַלויכטן געוויסע מאָמענטן פֿון דער ייִדישער געשיכטע.

אויסגעפֿינען די אַרכיוון פֿון די אַמאָליקע קהילות, ייִדישע געזעלשאַפֿטן און חבֿרות און די פֿאַרבליבענע אַרכיוון אין פּריוואַטע הענט פֿון פּאַרטײַען, אָרגאַניזאַציעס, קרײַזלעך, אוכדומע.

4. קלײַבן אַלטע ספֿאָרים און ביכער, וועלכע אַנטהאַלטן אין זיך וועלכע ס'איז ידיעות וועגן דער געשיכטע פֿון ייִדן אין ווײַסרוסלאַנד.

ס'ווערט רעקאָמענדירט באַזונדערס געווי צו באַקענען זיך מיט די האַקדאָמעס אין די ספֿאָרים, וועלכע אַנטהאַלטן גאַנץ אָפֿט וויכטיקע היסטאָרישע באַשרײַבונגען וועגן דער אָדער יענער געשעעניש אין ייִדישן לעבן, וועגן רעדיפֿעס, גזירות, מאַגפֿאָמען, וועגן אינעהלעכן קאַמף, ווי קאַמף צווישן די כבֿידים און מיסנאַגדים, קאַמף קעגן די מאַסקילים, אַרויסטרעטונגען פֿון די באַלמעלאָכעס קעגן די נאַבאָים און אַז. וו. און אַז. וו.

---

*) פֿאַנאַנדערגעשיקט אין אַלע קרײַזבילדאָפּטיילן פֿון ווייסרוסלאַנד דעם 21-טן אפּרעל 1925.

באַשרײַבן אַלע אָרטיקע היסטאָרישע דענקמעלער, ווי: סטיקע צולִיב זײַער עלטער, קונסט, אַרכיטעקטור און פּאַרבאַנדענע מיט זיי געשיכטע, ווי אַלטע שולן, בית־עולמס, קהל־שטיבלעך, רעזידענציעס, וואַנגען פֿון די חסידישע רבעס, מאַציווות און ד. גל. קלײַבן אַלערליי זאַכן פֿון יידישן קולט, קונסט און שטייגער.

סעקרעטאַר פֿון דער היסטאָרישער קאָמיסיע

י. סאָסיס.

# אינסטרוקציע פֿון דער ליטעראַרישער קאָמיסיע *).

I. אויב אין שטאָט זײַנען געווען אָרטיקע שרײַבער, מעטאַברים פֿון די אָדער יענע ווערק, איז נייטיק צו פֿאַרשרײַבן זייער ביאָגראַפֿיע, אָדער ווייניקסטנס די וויכטיקסטע פֿאַקטן פֿון זייער לעבן, די נעמען פֿון זייערע ווערק, ווען און ווו זיי זײַנען געשריבן געוואָרן. אַחוץ דעם דאַרף מען אויך אײַנקלײַבן באַר־כאָנים, אויב זיי האָבן געהאַט א גרעסערע באַדײַטונג. בנוגע צו אָרטיקע מעטאַברים, וואָס האָבן געשריבן ייִדיש, איז נייטיק צו פֿאַרצייכענען ווי אויך די פֿאַרשיידענע שיכטן פֿון דער שטאָט־באַפֿעל־קערונג האָבן זיך באַצויגן צו אים. אויב אין שטאָט זײַנען געווען עלטערע מעטאַברים, וואָס זייערע ווערק זײַנען ניט געדרוקט געוואָרן און פֿאַרבליבן אין קסאַוויאַרן, דאַרף מען פֿאַרשרײַבן די נעמען פֿון די ווערק, דעם אינהאַלט און אויך פֿאַרשרײַבן, צי איז דאָס ווערק אַלס מאַנוסקריפּט אומגעגאַנגען איבער די הענט אין שטאָט.

II. עס דאַרפֿן געזאַמלט ווערן מאַטעריאַלן, וואָס האָבן אַ שײַכות צו דער געשיכטע פֿון יידישן בוך־דרוקערײַ. אויב אין שטאָט זײַנען פֿאַראַן עלטערע מענטשן, געוועזענע פֿאַרלעגער אָדער געוועזענע זעצער, איז נייטיק צו באַקומען פֿון זיי גענויע ידיעות וועגן דעם, ווען איז געגרינדעט געוואָרן די דרוק, וואָס האָט זי געדרוקט, לויט וועמעס באַשטעלונגען, מיט וועמעס שטיצע, אַף וועלכע שפּראַכן בוך ייִדיש. עס דאַרפֿן געפֿונען ווערן די מוסטערן פֿון די אָרטיקע דרוק־אויסגאַבן, אין פֿאַל, ווען די אויסגאַבן זײַנען געווען אילוסטרירטע, איז נייטיק צו רעכענען, ווער עס האָט די אילוסטראַציעס געצייכנט, אָדער פֿון וואַנען זיי זײַנען גענומען געוואָרן פֿאָטאָקאָפּיעס.

III. עס דאַרף פֿאַרצייכנט ווערן ווען עס איז אין שטאָט געגרינדעט געוואָרן די ערשטע ייִדישע ביבליאָטעק, וועלכע שיכטן פֿון דער באַפֿעלקערונג האָבן מיט דער ביבליאָטעק זיך באַנוצט, מע דאַרף אויפֿזאַמלען די באַריכטן פֿון די ביבליאָטעקן, וואָס קענען געבן אַ באַגריף וועגן דער אַמאָליקער ייִדישער סוחרישע לייענער, וועגן איר סאָציאַלן באַשטאַנד, איר\u05bfע אינטערעסן און באַציונגען צו דער ליטעראַטור. באַזונדערס איז נייטיק צו באַלויכטן דעם צושטאַנד פֿון דער ייִדישער לייענער־סוויווע אין רעוואָלוציע־צײַט פֿון 1905 יאָר.

IV. עס דאַרפֿן געזאַמלט ווערן אַלטע ליטעראַרישע אויסגאַבן פֿון דער השכּלה־עפּאָכע און פֿריער. עס איז נייטיק אויפֿצוזאַמלען די עלטערע אויסגאַבן פֿון דער וועלטלעכער און רעליגיעזער ליטעראַטור אַף ייִדיש פֿון 16, 17 און 18־טן יאָרהונדערט. אײַניקע אויסגאַבן, וואָס קאָנען צוגערעכנט ווערן צו שונד, דאַרפֿן אויך געזאַמלט ווערן, ווי לעמאָשל, די שונד־אויסגאַבן פֿון דער „בבא־מעשה". עס דאַרף געזאַמלט ווערן די אַלטע פּעריאָדישע פּרעסע ווי דער „קול מבשר".

עס דאַרפֿן געזאַמלט ווערן מאַטעריאַלן וועגן צענזור.

סעקרעטאַר פֿון דער ליט. קאָמיסיע ל. אויסלענדער.

# אינסטרוקציע פֿון דער שפּראַך־קאָמיסיע **).

אין אַ פּאָר וואָכן אַרום וועט דער „אינבעלקולט" אַרויסגעבן אַ „פּראָגראַם אַף צו קלײַבן ייִדישע דיאַלעקטן", וואָס וועט ווערן פֿאַנאַנדערגעשיקט אומעטום קאָרעספּאָנדענטן אין דער פּראָווינץ. קעדיי אָבער ניט צו פֿאַרלירן קיין צײַט, גיבן מיר די וויכטיקסטע אָנווײַזונגען ווי אַזוי צו פֿירן די זאַמל־אַרבעט און באַצוג צו אַזעלכע עלעמענטן פֿון דער שפּראַך, וואָס פֿאָדערן ניט קיין ספּעציעלע צוגרייטונג. אַזאַ שפּראַך־עלעמענט איז דער ווערטערבוך פֿון דעם דיאַלעקט. אין יעדן שטעטל ווערן בּיסטאַמע געברויכט אַזעלכע ווערטער, וואָס זײַנען אין דער ליטעראַטור ניט באַקאַנט, אָדער זיי ווערן געברויכט מיט אַן אַנדער באַדײַטונג. אָט אַזעלכע ווערטער דאַרף מען קלײַבן, און די דאָזיקע זאַמלונגען וועלן זײַן איינע פֿון די וויכטיקסטע צוזאַמענשטעל־טיילן פֿונם קומענדיקן ייִדישן ווערטערבוך.

דעם לעקסיקאָן פֿון דער געדויריקער אויסשפּראַך איז גרינגער צו קלײַבן לויט באַשטימטע טעמעס, צ. ב. אַזעלכע: 1) הויז און זײַנע טיילן, 2) באַשעפֿטיקונגען: האַנדל, מלאָכע און איר פּראָדוקציע, פֿאַבריק־אַרבעט, 3) געלט, מאָס, וואָג. 4) בוימער, גרוזן, אויבס. 5) שפּילערײַען, זידלע־

*) פֿאַנאַנדערגעשיקט אין די קרייזבילדאָפּטיילן פֿון ווײַסרוסלאַנד דעם 21־טן אַפּרעל 1925.

**) פֿאַנאַנדערגעשיקט אין די קרייזבילדאָפּטיילן פֿון ווײַסרוסלאַנד דעם 21־טן אַפּרעל 1925.

רייַען, קלאַלעס, (ניט אָפּשטעלן זיך פאַר ניט אַנשטענדיקע פּאָרנאָגראַפישע אויסדריקן). 6) קלייִדער, שוכוואַרג. 7) עסנוואַרג, מאַשקאָעס. 8) יאָגטוויזים, כּאָגאָעס. 9) נעמען פון ייִשוּבים, טייַכן א. א. וו., וואָס שייַדן זיך מיט זייער ייִדישן נאָמען אויטער פונם אַלגעמיינעם א. א. וו. א. א. וו. דער ניט געניטער זאַמלער וועט אָפּט אַפילע ניט באַמערקן אַסאַך אָריגינעלע ווערטער און אויסדריקן פון זיין אויבשפּראַך. דערפאַר איז בעסער צו קלייַבן דעם לעקסיקאָן מיט דער הילף פון לידער, מאַיסעס, גלייַכווערטלעך, מעשואָלים, שפּילערייַען א. א. וו. פאַרייִנס וועט דערתרייַכט ווערן אַ צוויייטער צוועק — מיר וועלן פאַרהיטן די פאָלקשאַפונג, וואָס איז נאָך ניט פאַרשריבן, פון אומקומען.

און די פאָלקשאַפונג, וואָס דער אַרטיקער קאָרעספּאָנדענט אונדזערער וועט אונדז צושיקן, וועט זיין דער ווייכטיקסטער טייל פון יענעם זאַמלבוך פאַר פאָלקלאָר, וואָס דער „אינבעלקולט" קלייַבט זיך אַרויסצוגעבן.

סעקרעטאַר פון דער שפּראַכקאָמיסיע

מ. ווייִנגער.

# ווענדונג צו אַלע ייִדישע אַרבעטער און רעוואָלוציאָנערע טוער *).

אין מינסק האָט זיך געגרינדעט אַ אינסטיטוט פון ווייַסרוסישער קולטור („אינבעלקולט"), וואָס פאַרנעמט זיך מיט אויספאָרשונג-אַרבעט אויף אַלע געביטן פון קולטור. דערדאָזיקער אינסטיטוט האָט אַ ייִדישע אָפּטיילונג, וואָס צוטיילט זיך אויף אַ גאַנצער ריי סעקציעס און קאָמיסיעס, צווישן וועלכע עס געפינט זיך אויך אַ היסטאָרישע סעקציע. דידאָזיקע סעקציע טראַכט צו אַרויסצוגעבן אַ גאַנצע ריי זאַמלביכער, געווידמעט דער געשיכטע פון דער ייִדישער אַרבעטער-באַוועגונג אין רוסלאַנד.

די ייִדישע אָפּטיילונג פון „אינבעלקולט" ווענדעט זיך צו אַלע ייִדישע אַרבעטער און רעוואָלוציאָנערע טוער, ווי זיי זאָלן זיך ניט געפינען, צושיקן זיכרוינעס פון זייער רעוואָלוציאָנערער טעטיקייט, פאַרשיידענע מאַטעריאַלן: פּראָקלאַמאַציעס, בראָשורן, צייַטונגען, זשורנאַלן, אויפרופן, פאָטאָגראַפיעס פון רעוואָלוציאָנערע טוער, פון אומלעגאַלע דרוקערייַען און אַז. וו., וואָס באַלייכטן די טעטיקייט פון דער אָדער יענער רעוואָלוציאָנערער פּאַרטיי, אָדער גרופּע אין אַ באַשטימטן פּעריאָד צווישן די ייִדישע אַרבעטערקע מאַסן אין רוסלאַנד.

מיר ווענדן זיך דעריבער צו אַלע אויבנאָנגערופענע כאַווייריִם, זיי זאָלן אונדז נאָר וואָס גיכער צושיקן זייערע זיכרוינעס און מאַטעריאַלן, כדיי זיי זאָלן קאָנען אַרייַן אין די ערשטע זאַמלביכער.

מיר בעטן אַלע ייִדישע צייַטונגען איבערדרוקן אונדזער ווענדונג.

פאַרוואַלטער פון ייִדאָפּטייל פון „אינבעלקולט"

ב. אָרשאַנסקי.

סעקרעטאַר פון דער היסטאָרישער סעקציע

י. סאָסיס.

# פון דער ייִדישער היסטאָרישער קאָמיסיע **).

די ייִדישע היסטאָרישע קאָמיסיע פון אינסטיטוט פאַר ווייַסרוסלענדישער קולטור גרייט צו אַן אַרבעט וועגן ייִדישע צעכן („חברות בעלי מלאכות"). צוליב דעם זאַמלען מיר פּינקאָסים פון דידאָזיקע כעוורעס. מיר בעטן יעדן, וועמ עס האָט אַזעלכע פּינקאָסים אָדער ווייסט, וו מע קען זיי קריגן, אונדז צו מעלדן אויפן אַדרעס: מינסק, רעוואָלוציאָנערע גאַס נומער 21. „אינווייַסקולט" ייִדישע היסטאָרישע קאָמיסיע.

צוליב היסטאָרישע צוועקן זאַמלען מיר אויך כּסידישע ליטעראַטור: מאַיסעס, לעגענדעס, געדרוקטע אָדער ניט געדרוקטע.

אָנגענומענע מאַטעריאַלן וועלן באַצאָלט ווערן.

בריוו אויפן אַדרעס פון „אינווייַסקולט" גייען אָן מאַרקעס.

ייִדישע היסטאָרישע קאָמיסיע פון „אינבעלקולט".

---

*) פאַנאַנדערגעשיקט דעם 27-טן מאַרט 1925 אין דער ייִדישער פּרעסע פון פ.ס.ס.ר. און פון אויסלאַנד.

**) פאַנאַנדערגעשיקט דעם 28-טן דעקאַבר 1925. געדרוקט אין „אָקטיאַבר", „עמעס", „שטערן".

# ווענדונג צו אַלע ייִדישע אַרטיסטן און טעאַטראַלע טוער *).

בײַ דער ייִדאָפּטײלונג פֿון „אינבײַסקולט“ (אינסטיטוט פֿאַר ווײַסרוסלענדישער קולטור) אין מינסק עקזיסטירט אַ טעאַטער־קאָמיסיע, וואָס פֿאַרנעמט זיך מיט דער אויספֿאָרשונג־אַרבעט אַפֿן געביט פֿון ייִדישן טעאַטער.

אין צוזאַמענהאַנג מיט דעם 50־יאָריקן יובֿילײ פֿון ייִדישן טעאַטער, וועלכער וועט געפֿײַערט ווערן אין קומענדיקן 1926 יאָר, האָט זיך די טעאַטער־קאָמיסיע פֿון דער ייִדאָפּטײלונג פֿון „אינבײַסקולט“ געשטעלט די אויפֿגאַבע באַאַרבעטן און צוגרייטן צום דרוק מאַטעריאַלן, וואָס באַלויכטן די געשיכטע פֿון ייִדישן טעאַטער סײַ אין פּעריאָד פֿון זײַן אַנטשטייונג, סײַ אין דער שפּעטערדיקער צײַט. דער ערשטער פּעריאָד, וואָס איז ענג פֿאַרבונדן מיט א. גאָלדפֿאַדענס שאַפֿן, איז ווייניקער פֿון אַלץ ביז איצט באַלויכטן געוואָרן.

עס איז נאָך ניט ווי געהעריק אָפּגעשאַצט געוואָרן די ראָלע פֿון דעם גאָלדפֿאַדן־טעאַטער, אין זײַן צײַט אַן עמעסן מאַסן־טעאַטער, וואָס איז אין אַ געוויסער מאָס געשטאַנען העכער פֿון די דעמאָלטיקע מאַסקילישע אָנפֿירער פֿון דער אָפֿיציעלער ייִדישער געזעלשאַפֿטלעכקײַט, וועלכע האָט דעם גאָלדפֿאַדן־טעאַטער ניט נאָר ניט דערשאַצט, נאָר אויך באַשמוצט און פֿאַרפֿאָלגט.

אַנטפּלעקן און אָביעקטיוו אָפּשאַצן די עמעסע באַדײַטונג פֿון דעם גאָלדפֿאַדן־טעאַטער אין זײַן צײַט, דאָס דאַרף זײַן דער בעסטער מיטל צו באַערן דעם אָנדענקען פֿון גאָלדפֿאַדענען — דעם פּיאָנער פֿון ייִדישן טעאַטער.

וואָס אַנבאַלאַנגט דעם שפּעטערדיקן פּעריאָד פֿון ייִדישן טעאַטער, ווען ער איז אָפּגעשטאַנען פֿון דער אַלגעמיינער אַנטוויקלונג פֿון דער ייִדישער קולטור־סביֿבֿה, מוזן אויך אויפֿגעזאַמלט ווערן די מאַטעריאַלן, וואָס וועלן באַווײַזן, ווי דער אויפֿשטײַגנדיקער באַוווּסטזײַן פֿון ייִדישן אַרבעטער־קלאַס, האָט געזוכט זיך זײַנע וועגן צום ייִדישן טעאַטער.

די טעטיקייט פֿון די ליבהאָבער־קרײַזן (דאָסראָו פֿאַרבינדענע מיט דער אַרבעטער־באַוועגונג און אַרבעטער־אָרגאַניזאַציעס) מוז אויך געפֿינען די געהעריקע אָפּשאַצונג אין דער געשיכטע פֿון דעם צוגרייטונגס־פּעריאָד צו דעם נײַעם ייִדישן טעאַטער.

דער צוגרייטונגס־פּעריאָד שליסט אויך אײַן אַלע פּרוּוון געלונגענע און ניט געלונגענע (הירש־ביינס טעאַטער, פּערעצעס סטודיע, „אונדזער ווינקל“ א. אַ. וו.), וואָס מוזן אַלזײַטיק אָפּגעשאַצט ווערן.

אָט דעם דראַמאַטיקן גאַנצן וועג פֿון דעם ייִדישן טעאַטער ביז דעם ניצחון פֿון דעם רעוואָלוציאָנערן ייִדישן טעאַטער אין סאָוועטן־רוסלאַנד צו באַלײַכטן, איז אַן אויפֿגאַבע, וואָס קען אויסגעפֿירט ווערן נאָר מיט דער הילף פֿון אַלע, וועמען עס האָט געהאַט אין האָט אַ שײַכעס צום ייִדישן טעאַטער־לעבן.

די ייִדאָפּטײלונג פֿון „אינבײַסקולט“ ווענדעט זיך צו אַלע ייִדישע אַרטיסטן און טעאַטער־טוער ווי אויך צו די געוועזענע אָנפֿירער פֿון ליבהאָבערישע דראַמקרײַזן ביז דער אָקטיאַבער־רעוואָלוציע, ווי זיי זאָלן זיך ניט געפֿינען און בעט זיי צושיקן אַרטיקלען, זכרונות און מאַטעריאַלן: אַלטע אויסגאַבן פֿון דראַמאַטישע ווערק (געדרוקטע, געשריבענע), צײַטונגען, זשורנאַלן, אַפֿישן, פֿאָטאָגראַפֿיעס, אַפֿישן א. ד. גל., וואָס באַלויכטן די טעטיקייט פֿון אײַנצלנע טרופּעס און דראַמקרײַזן, זייער רעכטלעכע און מאַטעריעלע לאַגע, זייער וואַנדער־לעבן סײַ אין רוסלאַנד, סײַ אין אויסלאַנד, די ראָלע פֿון דער פּרעסע און ליטעראַטור אין טעאַטער־לעבן א. א. וו.

מיר ווענדן זיך צו אַלע אויבנאָנגערופֿענע, זיי זאָלן אונדז צושיקן זייערע מאַטעריאַלן — די אָפּגעדרוקטע וועלן באַצאָלט ווערן.

מיר בעטן אַלע צײַטונגען איבערדרוקן אונדזער ווענדונג.

פֿאַרוואַלטער פֿון דער ייִדאָפּטײלונג פֿון „אינבײַסקולט“ און סעקרעטאַר פֿון טעאַטער־קאָמיסיע

ב. אָ ר ש אַ נ ס ק י.

סעקרעטאַר פֿון דער ליטעראַרישער קאָמיסיע

נ. אַ י ס ל ע נ ד ע ר.

---

# פֿון דעם ייִדישן אָפּטייל.

די אויסבעסערונגען פֿון די דרוק־פֿעלערן אינעם ערשטן באַנד „צײַטשריפֿט“ וועלן געגעבן ווערן אין צווייטן באַנד.

---

*) פֿאַנאַנדערגעשיקט צום דרוקן אין דער פּרעסע פֿון פֿ. ס. ס. ר. און פֿון אויסלאַנד.

אינסטיטוט פאַר ווייסרוסלענדישער קולטור.

יידישער אָפּטייל. שפּראַכקאָמיסיע.

סעריע „יידישע טערמינאָלאָגיע".

# עס איז ארויס פון דרוק:

1 יורידישע טערמינאָלאָגיע מיט פאָרמעס פון דאָקומענטן . . פרייז 50 קאָפּ.

2. מאַטעמאַטישע טערמינאָלאָגיע . פרייז 40 קאָפּ.

## עס געפינט זיך אין דרוק און אינגיכן גייט ארויס:

3. טערמינאָלאָגיע פון פיזיק

4 קאַנצעליאַריש־אדמיניסטראַטיווע טערמינאָלאָגיע.

5. טערמינאָלאָגיע פון כעמיע.

6 אַגראָנאָמישע טערמינאָלאָגיע.

## עס ווערט צוגעגרייט צום דרוק:

7. באָטאַנישע טערמינאָלאָגיע.

8. פסיכאָלאָגיש־פּעדאַגאָגישע.

9 טערמינאָלאָגיע פון פאָליטיש־געזעלשאַפטלעכע וויסנשאַפטן.

10 טערמינאָלאָגיע פון פּאָסט, טעלעגראַף און אייזנבאַן.

הויפּט־פאַרקויף: „שול און בוך"

מינסק, לענינגאַס 26.

אינסטיטוט פאר ווייסרוסלענדישער קולטור
ייִדישער אָפטייל.

# עס איז ארויס פון דרוק

1. **„צייטשריפט" בוך 1.**

אָרגאַן פון ייִדאָפטייל פון „אינבוייסקולט".

פרייז 4 רובל.

2. נ. איסלענדער—או. פינקעל.

**„א. גאלדפאדן".**

מאַטעריאַלן פאַר אַ ביאָגראַפיע.

פרייז 1 רובל.

3. מ. וויינגער.

**„פארשט ייִדישע דיאלעקטן".**

פראָגראַם פאַרן מאַטעריאַלן-קלייבער.

פרייז 20 קאפ.

4. מ. וויינגער.

**קלייבט מאטעריאלן פארן ייִדישן אקאדעמישן ווערטעבוך.**

וועגדונג-אינסטרוקציע.

פרייז 10 קאפ.

5. **ביולעטען פון ייִדאָפטייל**

פון „אינבוייסקולט" № 2

פרייז 20 קאפ.

**הויפט-פארקויף „שול און בוך".**
מינסק, לענין-גאס, 26.

ІНСТЫТУТ БЕЛАРУСКАЕ КУЛЬТУРЫ
Яўрэйскі аддзел.

# БЮЛЕТЭНЬ

ЯЎРЭЙСКАГА АДДЗЕЛУ
Інстытуту Беларускае Культуры

## № 2.



КОШТАМ ІНСТЫТУТУ БЕЛАРУСКАЕ КУЛЬТУРЫ
МЕНСК —— 1926.